سُورَةُ الإِسۡرَاءِ

ترتيبها ١٧ — آياتها ١١١

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

سُبۡحَٰنَ ٱلَّذِيٓ أَسۡرَىٰ بِعَبۡدِهِۦ لَيۡلٗا مِّنَ ٱلۡمَسۡجِدِ ٱلۡحَرَامِ إِلَى الجزء ١٥ الحزب ٢٩
ٱلۡمَسۡجِدِ ٱلۡأَقۡصَا ٱلَّذِي بَٰرَكۡنَا حَوۡلَهُۥ لِنُرِيَهُۥ مِنۡ ءَايَٰتِنَآۚ إِنَّهُۥ
هُوَ ٱلسَّمِيعُ ٱلۡبَصِيرُ ١ وَءَاتَيۡنَا مُوسَى ٱلۡكِتَٰبَ وَجَعَلۡنَٰهُ
هُدٗى لِّبَنِيٓ إِسۡرَٰٓءِيلَ أَلَّا تَتَّخِذُواْ مِن دُونِي وَكِيلٗا ٢
ذُرِّيَّةَ مَنۡ حَمَلۡنَا مَعَ نُوحٍۚ إِنَّهُۥ كَانَ عَبۡدٗا شَكُورٗا ٣
وَقَضَيۡنَآ إِلَىٰ بَنِيٓ إِسۡرَٰٓءِيلَ فِي ٱلۡكِتَٰبِ لَتُفۡسِدُنَّ فِي ٱلۡأَرۡضِ
مَرَّتَيۡنِ وَلَتَعۡلُنَّ عُلُوّٗا كَبِيرٗا ٤ فَإِذَا جَآءَ وَعۡدُ أُولَىٰهُمَا
بَعَثۡنَا عَلَيۡكُمۡ عِبَادٗا لَّنَآ أُوْلِي بَأۡسٖ شَدِيدٖ فَجَاسُواْ خِلَٰلَ
ٱلدِّيَارِۚ وَكَانَ وَعۡدٗا مَّفۡعُولٗا ٥ ثُمَّ رَدَدۡنَا لَكُمُ ٱلۡكَرَّةَ
عَلَيۡهِمۡ وَأَمۡدَدۡنَٰكُم بِأَمۡوَٰلٖ وَبَنِينَ وَجَعَلۡنَٰكُمۡ أَكۡثَرَ نَفِيرًا
٦ إِنۡ أَحۡسَنتُمۡ أَحۡسَنتُمۡ لِأَنفُسِكُمۡۖ وَإِنۡ أَسَأۡتُمۡ فَلَهَاۚ فَإِذَا
جَآءَ وَعۡدُ ٱلۡأٓخِرَةِ لِيَسُـُٔواْ وُجُوهَكُمۡ وَلِيَدۡخُلُواْ ٱلۡمَسۡجِدَ
كَمَا دَخَلُوهُ أَوَّلَ مَرَّةٖ وَلِيُتَبِّرُواْ مَا عَلَوۡاْ تَتۡبِيرًا ٧



## BOQONNAA AL- ISRAA`I

- Isheen suuraa Makkaati -

**Kaayyoo Suurattii:**

ergaan Muhammad (saw) guutuu ta`uufi isa keessa waan amma jiruufi waan fuuldura dhufutti wantoota akeekanuufi gammachiisantu jiru.

**Ibsa suurattii:**

1 Rabbiin dandeettii isaa isa malee wanti danda`u kan hin jirre sana irratti qulqullaahe! Guddate! Inni isa gabricha isaa Muhammadiin (saw) qaamaafi lubbuun irribaan malee ragaalee Rabbii kan dandeettii isaatti akeekanu akka ilaaluuf jecha masjida Haramaa irraa gara masjida Baytal Maqdis isa naannoo isaa fuduraalee, qonnaafi manneen nabiyyootaatiin lafa barakaa gooneetti halkan irraa deemsiseeti. Inni dhagahaa dha; kanaafuu wanti dhagahamu isa hin dhokatu; argaadha; kanaafuu wanti ilaalamu isa hin dhokatu.

2 Muusaaf Tawraatiin kennineef. Ilmaan Israa`iiliif qajeeluma isa goone. Ilmaan Israa`iiliin: Anuma qofa irratti hirkadhaa malee Anaa gaditti waan dhimma keessan itti hirkifattanu hin qabatinaa jenne.

3 Isin ilmaan Nuti Nuuhii waliin bishaaniin nyaatamuu irraa nagaa gochuun tola itti oolle irraa waan taataniif galata kana yaadadhaa. Isa qofa gabbaruufi Isaan buluudhaan Rabbiin galateeffadhaa. Kana irratti Nuuhiin fakkeenya godhaa. Inni nama guddisee Rabbiin galateeffatu waan ta`eef.

4 Badii adda addaa hojjachuufi of guddisuudhaan lafa irratti badiin isaan irraa argamuun waan hin oolleef: haala daangaa darbitanuun miidhaafi jallinaan nama irratti ol ta`uuf deemtu jechuun Ilmaan Israa`iilitti himne; Tawraatiin keessattis isaan barsiifne.

5 Badiin jalqabaa yeroo isaan irraa argamu, gabroota keenya kan humna jabaa qabanuufi tarkaanfii jabaa fudhatanu, isaanitti gadi lakkifne. Isaan ajjeesu; isaan faffacaasu; manneen isaanii gidduu bahuudhaan waan argan hunda barbadeessan; kanaan waadaan Rabbii kan argamuun isaa hin hafne ta`e.

6 Sana booda yaa Ilmaan Israa`iil yeroo isin gara Rabbitti tawbattanu warra isin gadi lakkifaman irratti injifannoo isinii kennine. Erga qabeenyi keessan saamamteen booda horii isinii kennine. Ilmaan keessanis erga booji`amaniin booda isiniif kennine. Baayyinaanis diina keessanii ol isin taasifne.

7 Yaa Ilmaan Israa`iil yoo hojii keessan tolchitanii haala barbaadamu irratti argamtan mindaan kanaa isiniif deebi`a. Rabbiin hojii keessan irraa of gahaadha. Yoo hojii keessan balleessitan booddeen isaa garuma keessan deebi`a. Hojiin keessan toluun Rabbiin womaa hin fayyadu; akkasumas fokkinni isaas isa hin miidhu. Badiin keessan kan lammataa yeroo dhufe Adiinota keessan miidhaan isaan isin irraan gahanu hanga fuula keessan irraa mul`atutti akka isaan isin xiqqeessanuuf isinitti gadi lakkifna. Ammas Baytal Maqdisin akka seenanuufi akka duraan onsanitti akka onsanuu jecha, biyya too`annoo isaanii jala galchanis akka guutummaan guututti barbadeessanuu jecha isinitti gadi lakkifna.

**Waan keeyyattoota darban iraa fudhatamu:**

- Jechi “Al-Masjid AlHaraam” jedhu: akka mootummaa Islaamaa keessa galuu qabu argisiisa. Sababni isaas masjidni bakka muslimoonni ibaadaa itti godhanu waan ta`eefi.
- Galata galchuun bu`aa inni qabu, galata galchuu ilaalchisee nabiyyootaafi ergamootatti hidhachuun akka barbaachisaa ta`e
- Kaayyoon Rabbii waa tolchuu akka ta`e mirkaneessuuf jecha warra badii dalaganu irratti nama isaan dhorku erguun aadaa Rabbii akka ta`e
- Aadaan Rabbii tokkicha kan hin jijjiiramne waan ta`eef wanti Ilmaan Israa`iil xuqe ummata kanas akka hin xuqnee badii irraa isaan akeekkachiisuu

عَسَىٰ رَبُّكُمْ أَن يَرْحَمَكُمْ ۚ وَإِنْ عُدتُّمْ عُدْنَا ۘ وَجَعَلْنَا جَهَنَّمَ لِلْكَافِرِينَ
حَصِيرًا ﴿٨﴾ إِنَّ هَٰذَا الْقُرْآنَ يَهْدِي لِلَّتِي هِيَ أَقْوَمُ وَيُبَشِّرُ
الْمُؤْمِنِينَ الَّذِينَ يَعْمَلُونَ الصَّالِحَاتِ أَنَّ لَهُمْ أَجْرًا كَبِيرًا ﴿٩﴾
وَأَنَّ الَّذِينَ لَا يُؤْمِنُونَ بِالْآخِرَةِ أَعْتَدْنَا لَهُمْ عَذَابًا أَلِيمًا ﴿١٠﴾
وَيَدْعُ الْإِنسَانُ بِالشَّرِّ دُعَاءَهُ بِالْخَيْرِ ۖ وَكَانَ الْإِنسَانُ عَجُولًا ﴿١١﴾
وَجَعَلْنَا اللَّيْلَ وَالنَّهَارَ آيَتَيْنِ ۖ فَمَحَوْنَا آيَةَ اللَّيْلِ وَجَعَلْنَا آيَةَ
النَّهَارِ مُبْصِرَةً لِّتَبْتَغُوا فَضْلًا مِّن رَّبِّكُمْ وَلِتَعْلَمُوا عَدَدَ
السِّنِينَ وَالْحِسَابَ ۚ وَكُلَّ شَيْءٍ فَصَّلْنَاهُ تَفْصِيلًا ﴿١٢﴾ وَكُلَّ
إِنسَانٍ أَلْزَمْنَاهُ طَائِرَهُ فِي عُنُقِهِ ۖ وَنُخْرِجُ لَهُ يَوْمَ الْقِيَامَةِ كِتَابًا
يَلْقَاهُ مَنشُورًا ﴿١٣﴾ اقْرَأْ كِتَابَكَ كَفَىٰ بِنَفْسِكَ الْيَوْمَ عَلَيْكَ حَسِيبًا
﴿١٤﴾ مَّنِ اهْتَدَىٰ فَإِنَّمَا يَهْتَدِي لِنَفْسِهِ ۖ وَمَن ضَلَّ فَإِنَّمَا يَضِلُّ
عَلَيْهَا ۚ وَلَا تَزِرُ وَازِرَةٌ وِزْرَ أُخْرَىٰ ۗ وَمَا كُنَّا مُعَذِّبِينَ حَتَّىٰ نَبْعَثَ
رَسُولًا ﴿١٥﴾ وَإِذَا أَرَدْنَا أَن نُّهْلِكَ قَرْيَةً أَمَرْنَا مُتْرَفِيهَا فَفَسَقُوا فِيهَا
فَحَقَّ عَلَيْهَا الْقَوْلُ فَدَمَّرْنَاهَا تَدْمِيرًا ﴿١٦﴾ وَكَمْ أَهْلَكْنَا مِنَ الْقُرُونِ
مِن بَعْدِ نُوحٍ ۗ وَكَفَىٰ بِرَبِّكَ بِذُنُوبِ عِبَادِهِ خَبِيرًا بَصِيرًا ﴿١٧﴾



(8) Yaa Ilmaan Israa`iil! Yoo isin gara isaatti tawbattanii hojii keessan bareechitan Rabbiin booda haaloo bahannaa kanaatii isin mararfachuutu mala. Yoo diddanii si`a sadaffaa yookiin sanaa ol badiitti deebitan, Nutis deebinee haaloo isin bahanna. Jahannama warra Rabbitti kafareef firaasha taasifneerra. Isa irraayis adda hin bahanu.

(9) Qur`aanni Muhammad (saw) irratti buufame kun karaa irra gaarii ta`etti (Islaamatti)akeeka. Mu`uminoota warra Rabbitti amananii hojii gaggaarii hojjatan waan isaan gammachiisu isaanitti hima. Innis Rabbiin biratti mindaa guddaa qabaachuu isaaniiti.

(10) Warra guyyaa Qiyaamaatti hin amanne immoo waan isaan yaaddessu itti hima. Innis Nuti guyyaa Qiyaamaa adabbii laalessaa isaaniif qopheessineerra kan jedhuudha.

(11) Ilmi namaa wallaaluma isaa irraa kan ka`e akkuma waan gaarii ta`een lubbuu ofiitii kadhatu, yeroo dallane lubbuu isaafi ilmaan isaa akkasumas qabeenyaa isaa irratti waan hamaa ta`een kadhata. odoo kadhaa isaa qeeballee innis, ilmaan isaafi qabeenyi isaas ni badu ture. Ilmi namaa arifannaa irratti uumame waan ta`eef, kanaafuu altokko tokko waan isa miidhu irratti ni ariifata.

(12) Alkaniifi guyyaan dheerinaafi gabaabinaan akkasumas qabbanaafi ho`inaan garaagara waan ta`aniif mallattoolee dandeettiifi tokkichummaa Rabbitti akeekanu goonee isaan uumne. Alkan boqonnaafi hirribaa jecha dukkana goonee uumne. Guyyaammoo ifaa kan namoonni jiruu isaaniitiif isa keessa carraaqqatanu goone. Bakka wol bubbu`uu isaaniitiin lakkoofsa waggaa, kan ji`aa, kan guyyaafi kan yeroo akka baranuu jecha (isaan uumne). Namni dhugaarra jiru isa sobarra jiru irraa akka adda bahuufi akkasumas wantoonni hundumtuu akka adda adda bahanuuf waan hunda ifa goone.

(13) Nama hunda hojii isa irraa argame kan isa irraa adda hin bane kan morma isaatti fannifamu goone. Hanga irratti qoratamutti isa irraa adda hin bahu. Guyyaa Qiyaamaa kitaaba hojiin isaa khayriifi sharriin keessa jiru haala banamee diriirfameen isaaf baafna.

(14) Guyyaa sana: Yaa namootaa! Kitaaba kee dubbisi; hojii kee irratti hundaa`ii lubbuu kee madaali; har`irraa lubbuu kee madaaluuf atumti ni geessa isaan jenna.

(15) Namni gara iimaanaatti qajeele mindaan qajeeluma isaa kanuma isaati; namni jallate adabbiin jallina isaa isuma irra jira. Lubbuun badii qabdu tokko badii lubbuu biraa hin baattu. Ummata tokko ergamaa erginee hanga ragaa isaan irratti dhaabnutti isaan hin adabnu.

(16) Badii ishee irraa kan ka`e ganda tokko yeroo ishee balleessuu feene, warra tolli itti oolamee jennaan tola sanaan Rabbiif ajajamuu didanii boonan, ibaadaatti isaan ajajna. (Yeroo isaan didanu) achiin murteen Rabbii balaa hundeen isaan buqqisuun isaanitti murtaa`a. Achiin hundeedhaan isaan balleessina.

(17) Ummata sobsiisan kan Nuti isaan balleessine kan booda Nuuh dhufan kan akka: Aadiifi Samuud maaltu akkana isaa heddummeesse? Yaa Ergamichaa! badii gabroota isaa beekaa argaa ta`uun Gooftaan kee gahaadha. Ishee irraa womaa isa hin dhokatu. Mindaas irratti isaaniif galcha.

**Waan keeyyattoota darban iraa fudhatamu:**

- Namni qajeeluma Qur`aanaatiin qajeele waan hunda irratti irra guutuu namaafi irra qajeelaa namaa ta`uu isaa
- Of irratti, ilmaaniifi qabeenyaa irratti kadhachuu irraa nama akeekkachiisuu
- Alkaniifi guyyaan dabaluufi hir`achuun bakka wol bubbu`uun halkan dukkana`ee guyyaan ifuun, kun hundumtuu tokkichummaa isaatiifi jiraachuu isaa akkasumas beekumsi isaafi dandeettiin isaa guutuu ta`uu argisiisu.
- Keeyyattoonni kun itti gaafatamummaan dhuunfaa dhuunfaadhaan akka ta`e mirkaneessiti. Kuni haqummaafi marartee Rabbii irraa kan ka`eedha.

مَّن كَانَ يُرِيدُ ٱلْعَاجِلَةَ عَجَّلْنَا لَهُۥ فِيهَا مَا نَشَآءُ لِمَن نُّرِيدُ ثُمَّ
جَعَلْنَا لَهُۥ جَهَنَّمَ يَصْلَىٰهَا مَذْمُومًا مَّدْحُورًا ﴿١٨﴾ وَمَنْ أَرَادَ
ٱلْـَٔاخِرَةَ وَسَعَىٰ لَهَا سَعْيَهَا وَهُوَ مُؤْمِنٌ فَأُو۟لَـٰٓئِكَ كَانَ
سَعْيُهُم مَّشْكُورًا ﴿١٩﴾ كُلًّا نُّمِدُّ هَـٰٓؤُلَآءِ وَهَـٰٓؤُلَآءِ مِنْ
عَطَآءِ رَبِّكَ ۚ وَمَا كَانَ عَطَآءُ رَبِّكَ مَحْظُورًا ﴿٢٠﴾ ٱنظُرْ كَيْفَ
فَضَّلْنَا بَعْضَهُمْ عَلَىٰ بَعْضٍ ۚ وَلَلْـَٔاخِرَةُ أَكْبَرُ دَرَجَـٰتٍ وَأَكْبَرُ
تَفْضِيلًا ﴿٢١﴾ لَّا تَجْعَلْ مَعَ ٱللَّهِ إِلَـٰهًا ءَاخَرَ فَتَقْعُدَ مَذْمُومًا مَّخْذُولًا
الحزب ٢٩ ﴿٢٢﴾ ۞ وَقَضَىٰ رَبُّكَ أَلَّا تَعْبُدُوٓا۟ إِلَّآ إِيَّاهُ وَبِٱلْوَٰلِدَيْنِ إِحْسَـٰنًا ۚ إِمَّا
يَبْلُغَنَّ عِندَكَ ٱلْكِبَرَ أَحَدُهُمَآ أَوْ كِلَاهُمَا فَلَا تَقُل لَّهُمَآ
أُفٍّ وَلَا تَنْهَرْهُمَا وَقُل لَّهُمَا قَوْلًا كَرِيمًا ﴿٢٣﴾ وَٱخْفِضْ لَهُمَا
جَنَاحَ ٱلذُّلِّ مِنَ ٱلرَّحْمَةِ وَقُل رَّبِّ ٱرْحَمْهُمَا كَمَا رَبَّيَانِى
صَغِيرًا ﴿٢٤﴾ رَّبُّكُمْ أَعْلَمُ بِمَا فِى نُفُوسِكُمْ ۚ إِن تَكُونُوا۟ صَـٰلِحِينَ
فَإِنَّهُۥ كَانَ لِلْأَوَّٰبِينَ غَفُورًا ﴿٢٥﴾ وَءَاتِ ذَا ٱلْقُرْبَىٰ حَقَّهُۥ
وَٱلْمِسْكِينَ وَٱبْنَ ٱلسَّبِيلِ وَلَا تُبَذِّرْ تَبْذِيرًا ﴿٢٦﴾ إِنَّ ٱلْمُبَذِّرِينَ
كَانُوٓا۟ إِخْوَٰنَ ٱلشَّيَـٰطِينِ ۖ وَكَانَ ٱلشَّيْطَـٰنُ لِرَبِّهِۦ كَفُورًا ﴿٢٧﴾



(18) Namni aakhiraatti hin amanin, kan aakhiraa giroo hin qabneefi hojii khayriitiin jiruu addunyaa barbaadu, qananii irraa waan inni fedhu odoo hin ta`in waan Nuti feene addunyaa irratti isaaf sardina. Sana booda guyyaa Qiyaama jahannama seenee gubaa ishee arga. aakhiraatti kafaree addunyaa filachuu isaatiin komatamaa, rahmata Rabbii irraa ari`amaa ta`a.

(19) Namni waan amanuun isaa dirqama ta`etti amanee, hojii khayriitiin aakhiraa fedhee, hojii isheedhaaf ta`u ikhlaasaan hojjate, warri haala kanaan ibsaman hojiin isaanii Rabbiin biratti fudhatama qaba. mindaas irratti isaaniif galcha.

(20) Yaa Ergamichaa! garee lachanuu isa jallaas isa gaariis hunda isaanii kenna Gooftaa keetii irraa odoo hin hir`isin ni kenninaaf. Addunyaatti kenni Gooftaa keetii isa jallataafis isa gaarii ta`eefis kan dhorkamu hin taane.

(21) Yaa Ergamichaa! addunyaa irratti kennaafi sadarkaadhaan garii isaanii gariirra akka caalchifne mee hubadhu. Aakhiraan immoo qananiidhaan jiruu addunyaa irra sadarkaadhaan guddisee wal dhaba; akkasumas guddisee caala; kanaafuu mu`uminni irratti bololuu qaba.

(22) Yaa gabrichaa! Rabbiin waliin gabbaramaa gabbartu hin taasifatin. Kana yoo goote gocha kee kanaan Rabbiin biratti akkasumas gabroota Rabbii warra gaggaarii birattis nama komatame irraa taata. Akkasumas nama gaarummaa kee dubbatu hin argitu; Isa biraayis kan xinneeffamte, kan tumsa hin qabne taata.

(23) Yaa gabrichaa! Gooftaan kee akka Isa malee kan biraa hin gabbaramne dirqama godheera. Abbaafi haadhatti tola oolutti ajajeera; keessumaayyuu yeroo dullumaa. Isaan keessaa tokkon isaanii yookiin lachan isaanii yoo si biratti dullooman, uffi jechuun jara hin ifatin; hin oofin; jecha cimaa itti hin dubbatin; jecha laafaa mararteen keessa jiru itti dubbadhu.

(24) Haala mararfattuun isaaniif of gadi qabi. Sababa isaan daa`imummaa kiyyaan na guddisaniif yaa Rabbiin isaan mararfadhu jedhi.

(25) Yaa namootaa! Rabbiin ibaadaafi hojii gaarii ilaalchisee akkasumas haadhaafi abbaadhaa tola ooluu ilaalchisee ikhlaasa irraa waan lubbuu keessan keessa jiru hunda beekaadha. Niyyaan keessan ibaadaa, abbaafi haadhaa waliin akkasumas namoota biraa waliinis waliin jiraachuu keessatti yoo gaarii ta`e, Inni nama tawbatee gara isaatti deebi`eef dhiisaadha. Rabbiin nama ibaadaa irraa akkasumas haadhaafi abbaa isaatiif tola ooluu ilaalchisee waan duraan gabaabbate irratti tawbate, Rabbiin isaaf dhiisa.

(26) Yaa mu`uminaa! Firaaf firooma isaa fufuun haqa isaa kenniif. Iyyeessa haajomaafis kenniif. Karadeemaa waan ittiin galu dhabeefis kenniif. Horii kee yakka irratti yookin karaa bazzaramu irratti hin basin.

(27) Isaan horii isaanii yakka irratti kennanuufi yeroo kennanu bazzaranu obbolaa shayxaanaa ta`aniiru. Horii balleessuu irratti waan inni itti isaan ajaje raawwatu. Shayxaanni gooftaa isaa kan mormee dha; kanaafuu waan badii ta`e malee hin hojjatu. Akkasumas waan Rabbiin dallansiisutti malee hin ajaju.

**Waan keeyyattoota darban iraa fudhatamu:**

- Namtokko khayrii irraa waan danda`e hojjachuu akka qabuufi waan hin dandeenyeef immoo mindaa itti akka argatuu jecha niyyaa gaarii niyyachuu qaba.
- Qananiin addunyaa irratti jaalala Rabbiitiin jijjiiramuu hin qabdu. Addunyaan boodni ishee adabbii Rabbii ta`uu waliin argatamuu ni dandeessi.
- Abbaafi haadhaa tola ooluun dirqama. Sadarkaan isaanii guddaa waan ta`eef Rabbiin isaan galateeffachuu galata isaa waliin walitti qindeessee dubbate.
- Islaamni horii balleessuu ni dhorka. Balleessuu jechuun waan hin barbaachifnetti baasuudha.

وَإِمَّا تُعۡرِضَنَّ عَنۡهُمُ ٱبۡتِغَآءَ رَحۡمَةٖ مِّن رَّبِّكَ تَرۡجُوهَا فَقُل لَّهُمۡ قَوۡلٗا
مَّيۡسُورٗا ٢٨ وَلَا تَجۡعَلۡ يَدَكَ مَغۡلُولَةً إِلَىٰ عُنُقِكَ وَلَا تَبۡسُطۡهَا
كُلَّ ٱلۡبَسۡطِ فَتَقۡعُدَ مَلُومٗا مَّحۡسُورًا ٢٩ إِنَّ رَبَّكَ يَبۡسُطُ ٱلرِّزۡقَ
لِمَن يَشَآءُ وَيَقۡدِرُۚ إِنَّهُۥ كَانَ بِعِبَادِهِۦ خَبِيرَۢا بَصِيرٗا ٣٠ وَلَا تَقۡتُلُوٓاْ
أَوۡلَٰدَكُمۡ خَشۡيَةَ إِمۡلَٰقٖۖ نَّحۡنُ نَرۡزُقُهُمۡ وَإِيَّاكُمۡۚ إِنَّ قَتۡلَهُمۡ كَانَ
خِطۡـٔٗا كَبِيرٗا ٣١ وَلَا تَقۡرَبُواْ ٱلزِّنَىٰٓۖ إِنَّهُۥ كَانَ فَٰحِشَةٗ وَسَآءَ
سَبِيلٗا ٣٢ وَلَا تَقۡتُلُواْ ٱلنَّفۡسَ ٱلَّتِي حَرَّمَ ٱللَّهُ إِلَّا بِٱلۡحَقِّۗ
وَمَن قُتِلَ مَظۡلُومٗا فَقَدۡ جَعَلۡنَا لِوَلِيِّهِۦ سُلۡطَٰنٗا فَلَا يُسۡرِف فِّي
ٱلۡقَتۡلِۖ إِنَّهُۥ كَانَ مَنصُورٗا ٣٣ وَلَا تَقۡرَبُواْ مَالَ ٱلۡيَتِيمِ إِلَّا بِٱلَّتِي
هِيَ أَحۡسَنُ حَتَّىٰ يَبۡلُغَ أَشُدَّهُۥۚ وَأَوۡفُواْ بِٱلۡعَهۡدِۖ إِنَّ ٱلۡعَهۡدَ كَانَ
مَسۡـُٔولٗا ٣٤ وَأَوۡفُواْ ٱلۡكَيۡلَ إِذَا كِلۡتُمۡ وَزِنُواْ بِٱلۡقِسۡطَاسِ ٱلۡمُسۡتَقِيمِۚ
ذَٰلِكَ خَيۡرٞ وَأَحۡسَنُ تَأۡوِيلٗا ٣٥ وَلَا تَقۡفُ مَا لَيۡسَ لَكَ بِهِۦ عِلۡمٌۚ إِنَّ
ٱلسَّمۡعَ وَٱلۡبَصَرَ وَٱلۡفُؤَادَ كُلُّ أُوْلَٰٓئِكَ كَانَ عَنۡهُ مَسۡـُٔولٗا ٣٦
وَلَا تَمۡشِ فِي ٱلۡأَرۡضِ مَرَحًاۖ إِنَّكَ لَن تَخۡرِقَ ٱلۡأَرۡضَ وَلَن تَبۡلُغَ
ٱلۡجِبَالَ طُولٗا ٣٧ كُلُّ ذَٰلِكَ كَانَ سَيِّئُهُۥ عِندَ رَبِّكَ مَكۡرُوهٗا ٣٨



(28) Waan isaaniif kennitu dhabuudhaan kenna irraa waan Rabbiin sii kennu hanga argattutti yoo isaaniif kennuu dhiifte, jecha nagaa laafaa ta`e isaaniin jedhi. Fakkeenyaaf: akka Rabbiin kenna ballaa isaaniif kennu Rabbiin kadhachuu yookiin yoo Rabbiin horii sii kenne akka isaaniif kennitu waada seenuufiiti.

(29) Harka kee kenna irraa hin qabin. Kennaanis daangaa hin darbin. Yoo harka kee kenna irraa qabde doqnummaadhaan namoonni si komatu. Kenna irratti waan daangaa darbiteef waan kennitu dhabdee kennachuu irraa nama cite taata.

(30) Gooftaan kee kenna isaa abba fedheef ni ballisa. Beekumsa isaatiin abbaa fedhe irraatti ni dhiphisa. Inni gabroota isaa ilaalchisee keessa beekaa dha; argaadhas.

(31) Isinis isaanis nyaachisuun dirqama keenya waan ta`eef, isaan nyaachisuu keessaniin fuuladuratti iyyummaan nu tuqa jechuu sodaattanii ilmaan keessan hin ajjeessinaa. Waan badii hin qabneefi badii isaan ajjeessisu waan hin hojjanneef isaan ajjeesuun dilii guddaadha.

(32) Zinaa eeggadhaa; waan itti nama kakaasu irraayis fagaadhaa. Inni fokkina keessatti waan dikkaa gaheedha. Qacceen namaa akka walmakatu waan godhuufi adabbii Rabbiis waan namatti fiduuf karaan inni itti nama geessu waa fokkate.

(33) Lubbuu Rabbiin iimaanaan yookiin nageenyaan dhiiga ishee tikse, yoo amantaa irraa deebi`uun yookiin erga fuuteen booda zinaa hojjachuun yookiin gumaa baafamuun du`a haqa yoo godhatte malee hin ajjeesinaa. Nama waan du`a isatti murteessisu odoo hin hojjatin miidhaan ajjeefame, dhaaltoota isaa irraa nama dhimmi isaa isa ilaallatuuf nama ajjeese sana irratti aangoo kennineerraaf. Akka ajjeefamee gumaa baafamus gochuu ni danda`a; utuma waa tokko hin fudhatinis isaaf dhiisuu ni danda`a. Yookiin kaffaltii fudhatee isaaf dhiifama gochuu ni danda`a. Nama ajjeese sana qaama isaa kukkutuun yookiin waan ittiin ajjeeseen ala ajjeesuudhaan yookiin nama hin ajjeesin ajjeesuun daangaa Rabbiin isaaf eeyyame irra darbuun isaaf hin eeyyamamu. Inni gargaaramaadha.

(34) Horii yatiimaa yoo isa eeguufi isa guddisuu ta`e malee hanga gaheessa ta`utti ittiin hin hojjatinaa. Waadaa gidduu keessaniifi gidduu Rabbii akkasumas gidduu keessaniifi gidduu gabroota isaa jiru hir`isuun malee guutaa. Rabbiin Guyyaa Qiyaamaa nama waadaa seensifame yoo guuteera ta`e mindaa isaaf kennuu jecha yoo anqise isaa adabuu jecha isa gaafata. (35) Nama biraatiif yeroo safartanu guutaa. Hin hir`isinaa. Miizaana sirrii ta`e kan hin hir`isnetti madaalaa. Safara guutuuniifi miizaana sirreessuun addunyaafi aakhiraatti isinii caalaadha. Hir`isuurra boodni isaas kan toleedha.

(36) Yaa ilmaan Aadam! shakkiifi ita`innaadhaan waan beekumsa itti hin qabne hin hordofin. Namtokko dhageettii, argaafi qalbii isaa khayriifi sharrii irraa waan ittiin fayyadame ni gaafatama. Khayrii irratti mindaa galfama. Waan hamaa irratti ni adabama. (37) Haala boontuun lafa irra hindeemin. Of guddisaa lafarra deemtus deemsa keetiin lafa kutuu hin dandeessu; dhaabiin keetis dheerinaan bakka tulluun geese gahuu hin dandeessu; kanaafuu of guddisuun maaliif barbaachise ree?

(38) Yaa namootaa! wanti dubbatame darbe hundumtuu keessaa fokkataa kan ta`e inni Gooftaa kee biratti dhorkamaadha. Nama isa hojjatu irraayis Rabbiin hin jaallatu; hinumaa ni jibba.

**Waan keeyyattoota darban iraa fudhatamu:**

- Namuusni caalaa ta`e, fira haala gaarii ta`een deebisuufi yeroo haalli mijaahaa argame akka isaaniif kennanu itti himuun waadaa gaarii ta`e isaaniif seenuu akka ta`e
- Rabbiin abbaafi haadha caalaa akka ilmaan isaanii mararfatu, abbaaniifi haatii iyyummaa sodaatanii akka ilmaan isaanii hin ajjefne dhorke. Hunda isaanii nyaachisuu of irra kaa`e.
- Ajjeechaa ilaalchisee mirgi kan woliyyii isaa akka ta`e argisiisa. Eeyyama isaatiin malee gumaa hin baafamu; yoo dhiiseef gumaan sun ni hafa.
- Yatiima mararfachuu irraa kan ka`e hanga inni guddatutti warra woliyyii isaa ta`an akka horii isaa eeganuufi isaaf baayyisanutti isaan ajaje.

ذَٰلِكَ مِمَّآ أَوۡحَىٰٓ إِلَيۡكَ رَبُّكَ مِنَ ٱلۡحِكۡمَةِۗ وَلَا تَجۡعَلۡ مَعَ ٱللَّهِ إِلَٰهًا
ءَاخَرَ فَتُلۡقَىٰ فِي جَهَنَّمَ مَلُومٗا مَّدۡحُورًا ٣٩ أَفَأَصۡفَىٰكُمۡ رَبُّكُم
بِٱلۡبَنِينَ وَٱتَّخَذَ مِنَ ٱلۡمَلَٰٓئِكَةِ إِنَٰثًاۚ إِنَّكُمۡ لَتَقُولُونَ قَوۡلًا عَظِيمٗا ٤٠
وَلَقَدۡ صَرَّفۡنَا فِي هَٰذَا ٱلۡقُرۡءَانِ لِيَذَّكَّرُواْ وَمَا يَزِيدُهُمۡ إِلَّا نُفُورٗا ٤١
قُل لَّوۡ كَانَ مَعَهُۥٓ ءَالِهَةٞ كَمَا يَقُولُونَ إِذٗا لَّٱبۡتَغَوۡاْ إِلَىٰ ذِي ٱلۡعَرۡشِ سَبِيلٗا
٤٢ سُبۡحَٰنَهُۥ وَتَعَٰلَىٰ عَمَّا يَقُولُونَ عُلُوّٗا كَبِيرٗا ٤٣ تُسَبِّحُ لَهُ ٱلسَّمَٰوَٰتُ
ٱلسَّبۡعُ وَٱلۡأَرۡضُ وَمَن فِيهِنَّۚ وَإِن مِّن شَيۡءٍ إِلَّا يُسَبِّحُ بِحَمۡدِهِۦ وَلَٰكِن
لَّا تَفۡقَهُونَ تَسۡبِيحَهُمۡۚ إِنَّهُۥ كَانَ حَلِيمًا غَفُورٗا ٤٤ وَإِذَا قَرَأۡتَ
ٱلۡقُرۡءَانَ جَعَلۡنَا بَيۡنَكَ وَبَيۡنَ ٱلَّذِينَ لَا يُؤۡمِنُونَ بِٱلۡأٓخِرَةِ حِجَابٗا
مَّسۡتُورٗا ٤٥ وَجَعَلۡنَا عَلَىٰ قُلُوبِهِمۡ أَكِنَّةً أَن يَفۡقَهُوهُ وَفِيٓ ءَاذَانِهِمۡ
وَقۡرٗاۚ وَإِذَا ذَكَرۡتَ رَبَّكَ فِي ٱلۡقُرۡءَانِ وَحۡدَهُۥ وَلَّوۡاْ عَلَىٰٓ أَدۡبَٰرِهِمۡ نُفُورٗا ٤٦
نَّحۡنُ أَعۡلَمُ بِمَا يَسۡتَمِعُونَ بِهِۦٓ إِذۡ يَسۡتَمِعُونَ إِلَيۡكَ وَإِذۡ هُمۡ نَجۡوَىٰٓ
إِذۡ يَقُولُ ٱلظَّٰلِمُونَ إِن تَتَّبِعُونَ إِلَّا رَجُلٗا مَّسۡحُورًا ٤٧ ٱنظُرۡ
كَيۡفَ ضَرَبُواْ لَكَ ٱلۡأَمۡثَالَ فَضَلُّواْ فَلَا يَسۡتَطِيعُونَ سَبِيلٗا ٤٨
وَقَالُوٓاْ أَءِذَا كُنَّا عِظَٰمٗا وَرُفَٰتًا أَءِنَّا لَمَبۡعُوثُونَ خَلۡقٗا جَدِيدٗا ٤٩



(39) Ajajaafi dhorkaa akkaasumas seera adda addaa ilaalchisee kan Nuti ibsine waan Gooftaan kee beeksisa sitti godhe irraayi. Yaa namootaa! Guyyaa Qiyaamaa komatamaa lubbuun isaafi namoonni biraas isa komatanu, khayrii hunda irraa ari`amaa haala taateen jahannama keessa buufamta waan ta`eef Rabbiin waliin gabbaramaa biraa hin qabatin.

(40) Yaa warreen Maleykonni intalawwan Rabbiiti jettanuu! Yaa mushrikootaa! Sila Rabbiin dhiirawwan isin qofaaf filatee Maleykota immoo intalawwan isaa taasifatee? Waan isin jettanu irraa Rabbiin ol ta`e! Rabbitti kafaruu keessan waliin, ilma yeroo isatti hirkiftanuufi intalawwan qaba yeroo jettanu Rabbirratti jecha fokkinaan bakka gahe Rabbirratti dubbattu.

(41) Dhugumaan Qur`aana kana keessatti seerawwaniifi gorsa akkasumas fakkeenya adda addaa akka namoonni ittiin gorfamanuufi waan isaan fayyadu irraa goranii waan isaan miidhu akka dhiisanuuf ifa goonee jirra. Qabatamni jiru garuu, namoonni wanti isaan irratti uumaman (fixraan isaanii) jalaa fokkatte (gorsa) kanaan haqa irraa fageenyaaf jibbaa malee womaa hin dabaluuf.

(42) Yaa Ergamichaa! mushrikoota kanaan: akka isin jettanu odoo Rabbiin waliin wantoonni gabbaramanu jiraataniiru ta`ee silaa mootummaa isaa irratti isa injifachuufi harkaa fuuchuuf jecha gara Rabbii isa Arshii uumeetti deemuuf yaadu ture.

(43) Rabbiin waan mushrikoonni isaan jedhanu irraa qulqullaahe! Ol ta`insa guddaa ta`es waan isaan jedhanu irraa ol ta`e!

(44) Samiifi Rabbiin qulqulleessiti; ardiinis Rabbiin qulqulleessiti; wantoota uumaman irraa wanti samiifi dachii keessa jiru (hundi) Rabbiin qulqulleessa; garuu isintu haala isaan Rabbiin itti qulqulleessanu hin beekne malee wanti hundinuu Rabbiin faarsuu waliin isa qulqulleessa. Isin qulqulleessuu nama qooqa keessaniin qulqulleessuu malee isiniif hin galu. Inni obsaa dha; tarkaanfiif hin ariifatu. Nama gara isaatti tawbateefis dhiisaadha.

(45) Yaa Ergamichaa! yemmuu ati Qur`aana qaraatu gorsaafi eekkamsa isa keessa jiru dhaggeeffatanii irraa garagaluu isaaniitiin, isaan adabuuf jecha gidduu keetiifi gidduu warra guyyaa Qiyaamaatti hin amannee golgaa akka isaan Qur`aana hin hubanne isaan godhu keenya. (46) Akka isaan Qur`aana hin hubanneef qalbii isaanii irrattis haguuggii taasifne. Dhageettii isaan fayyadu akka isaan hin dhageenyeefis gurra isaanii irratti ulfina keenye. Wantoota isaan gabbaranu dhiiftee yeroo ati Qur`aana keessatti Gooftaa kee qofa dubbatte, tokkichummaa Rabbiif dhunfisuu irraa haala fagaataniin dugdubba isaaniitti deebi`u. (47) Karaa dura bu`oonni isaanii Qur`aana ittiin dhaggeeffatanu Nuti hunda caalaa beekaadha. Yeroo ati dubbiftu xiqqeessuufi wocuu malee ittiin sirraa`uu hin fedhanu. Nuti waan isaan sobsiisuufi irraa nama deebisuuf qophaatti maryatanu hunda caalaa beekaadha. Warri lubbuu isaanii kufriin miidhan kun yeroo isaan: yaa namootaa! nama siiriidhaan sammuun isaa yeeqame malee kan biraa hordofaa hin jirtanu jedhanu Nuti hunda caalaa beekaadha.

(48) Yaa Ergamichaa! haala fokkataafi soba ta`een yeroo isaan waa`ee keetii dubbatanu mee hubadhu. Haqa irraayis dabaniiru. Dhama`aniiru; karaa haqaattis hin qajeelle.

(49) Mushrikoonni haala kaafamiinsa mormanuun: erga duunee, lafee taanee, qaamni keenya tortorteen booda kaafamiinsa haaraa kaafamnaa? Kun waan hin fakkaanne jedhan.

**Waan keeyyattoota darban iraa fudhatamu:**

- Maleykonni intalawwan Rabbii akka ta`an dubbachuun sooba guddaa akka ta`e, jechi kun Rabbiin birattis badii guddaa akka ta`e
- Irra hedduun namaa haqa jibbuufi soba irra jiranu jaallachuu isaanii irraa kan ka`e keeyyattoonni Rabbii baqachuu malee womaa akka isaaniif hin daballe,
- Uumamni samiifi dachii keessa jiranu hundumtuu Rabbiin faarsuu waliin isa kan qulqulleessanu waan ta`eef ilmi namaa wantoonni biraa Rabbiin faarsuudhaan akka isa hin caalleef jabaachuu qaba.
- Rahmatni isaa dallansuu isaa waan dursiteef haala isaan dagatanii hojiin isaanii fokkatee jiruun tarkaanfii isaanitti fudhachuuf hin sardamu.

نصف الحزب ٢٩

۞ قُلْ كُونُوا۟ حِجَارَةً أَوْ حَدِيدًا ٥٠ أَوْ خَلْقًا مِّمَّا يَكْبُرُ فِى
صُدُورِكُمْ ۚ فَسَيَقُولُونَ مَن يُعِيدُنَا ۖ قُلِ ٱلَّذِى فَطَرَكُمْ أَوَّلَ مَرَّةٍ ۚ
فَسَيُنْغِضُونَ إِلَيْكَ رُءُوسَهُمْ وَيَقُولُونَ مَتَىٰ هُوَ ۖ قُلْ عَسَىٰٓ أَن
يَكُونَ قَرِيبًا ٥١ يَوْمَ يَدْعُوكُمْ فَتَسْتَجِيبُونَ بِحَمْدِهِۦ وَتَظُنُّونَ
إِن لَّبِثْتُمْ إِلَّا قَلِيلًا ٥٢ وَقُل لِّعِبَادِى يَقُولُوا۟ ٱلَّتِى هِىَ أَحْسَنُ ۚ
إِنَّ ٱلشَّيْطَـٰنَ يَنزَغُ بَيْنَهُمْ ۚ إِنَّ ٱلشَّيْطَـٰنَ كَانَ لِلْإِنسَـٰنِ عَدُوًّا
مُّبِينًا ٥٣ رَّبُّكُمْ أَعْلَمُ بِكُمْ ۖ إِن يَشَأْ يَرْحَمْكُمْ أَوْ إِن يَشَأْ
يُعَذِّبْكُمْ ۚ وَمَآ أَرْسَلْنَـٰكَ عَلَيْهِمْ وَكِيلًا ٥٤ وَرَبُّكَ أَعْلَمُ
بِمَن فِى ٱلسَّمَـٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضِ ۗ وَلَقَدْ فَضَّلْنَا بَعْضَ ٱلنَّبِيِّـۧنَ عَلَىٰ
بَعْضٍ ۖ وَءَاتَيْنَا دَاوُۥدَ زَبُورًا ٥٥ قُلِ ٱدْعُوا۟ ٱلَّذِينَ زَعَمْتُم مِّن
دُونِهِۦ فَلَا يَمْلِكُونَ كَشْفَ ٱلضُّرِّ عَنكُمْ وَلَا تَحْوِيلًا ٥٦ أُو۟لَـٰٓئِكَ
ٱلَّذِينَ يَدْعُونَ يَبْتَغُونَ إِلَىٰ رَبِّهِمُ ٱلْوَسِيلَةَ أَيُّهُمْ أَقْرَبُ
وَيَرْجُونَ رَحْمَتَهُۥ وَيَخَافُونَ عَذَابَهُۥٓ ۚ إِنَّ عَذَابَ رَبِّكَ كَانَ
مَحْذُورًا ٥٧ وَإِن مِّن قَرْيَةٍ إِلَّا نَحْنُ مُهْلِكُوهَا قَبْلَ يَوْمِ ٱلْقِيَـٰمَةِ
أَوْ مُعَذِّبُوهَا عَذَابًا شَدِيدًا ۚ كَانَ ذَٰلِكَ فِى ٱلْكِتَـٰبِ مَسْطُورًا ٥٨



(50) Yaa Ergamichaa! Mushrikootaan: yoo dandeessan akka dhakaa cimaa. Yookiin humnaan akka sibiilaa ta`aa; garuu kana hin dandeessanu jedhiin.

(51) Yookiin uumama biraa kan dhakaafi sibiila caalaa qalbii keessan keessatti cimaa ta`e sana ta`aa. Rabbiin akkuma isin (uumuu) jalqabe isin deebisa; akkuma dura isin uume isin fayyisas. Warri didan kun: erga duunee booda eenyutu nu fayyisa? jedhu. Isa dura waa tokko irraa odoo hin ilaalin isin uumetu isin deebisa jedhiin. Deebii keetti haala qoosanuun mataa isaanii raasu. Haala fageessanii ilaalaniin: kaafamiinsi kun yoomi? jedhu. Dhihoo ta`uu isaatu mala jedhiin. wanti dhufu hundumtuu dhihoodha waan ta`eef.

(52) Guyyaa lafa walgahiitti isin waamu Rabbiin isin deebisa. Haala ajaja isaatiin bultaniifi haala isa faarsitanuun waamicha isaa dhowwaattu. dachii irras bara xiqqoo malee waan hin teeny isinitti fakkaata.

(53) Yaa Ergamichaa! gabroota kiyya warra natti amaneen yeroo deebii kennanu jecha gaarii akka jedhanuufi jecha fokkataa nama baqachiiftu irraa akka fagaatanu itti himi. Shayxaanni waan ittiin gowwomsu taasifatee gidduu isaaniitti waan jiruu addunyaafi aakhiraa isaanii balleessu hojjachuuf ariifata. Shayxaanni namaaf diina ifa galaa waan ta`eef irraa eeggachuu qabu.

(54) Yaa namootaa! Rabbiin keessan isin beeka waan ta`eef isin irraa wanti isa dhokatu hin jiru. Yoo fedhe iimaanaafi hojii gaarii isinii laaffisuudhaan isin mararfata; yoo fedhe iimaana isin dhabsiisuun kufrii irratti isin ajjeesee isin adaba. Yaa Ergamichaa! kufrii irraa isaan dhorkitee akka iimaana irratti isaan dirqamsiiftuufi hojii isaanii akka too`attuu jecha isaan irratti itti gaafatamaa taasifnee si hin ergine. Ati waan Rabbiin itti si ajaje Rabbirraa qaqqabsiisuu qofa.

(55) Yaa Ergamichaa! Gooftaan kee waan Samiifi dachii keessa jiru hunda akkasumas haala isaaniifi waan isaan haqa godhatanus irra beekaadha; dhugumaan nabiyyoota garii hordoftootaafi kitaabolee itti buusuudhaan garii caalchifneerra. Daawuudiif (as)kitaaba zabuur jedhamu kennineerraaf.

(56) Yaa Ergamichaa! mushrikoota kanaan: warra Rabbiin gaditti gabbaramtoota jettanu sana yeroo miidhaan isin xuqe waammadhaa jedhi. Isaan miidhaa isin irraa deebisuuf dandeettii hin qabanu. Waan dadhabbina qabanuufis isin irraa fuudhanii nama biraatti dabarsuu hin danda`anu. wanti dadhabaa ta`e immoo gooftaa ta`uu hin danda`u.

(57) Maleykotaafi wantoota biraa irraa kanneen isaan waammatanu ofumaa isaaniitii hojii gaarii Rabbitti isaan dhiheessu barbaadu. Isaan keessaa eenyutu hojii gaarii ta`een Rabbitti irra dhihaatadha kan jedhuun wal dorgomu. Akka isaan mararfatu barbaadu; akka isaan hin adabne sodaatu. Yaa Ergamichaa! adabbiin Gooftaa keetii waan sodaatamuu qabu.

(58) Ganda tokko yookiin magaalaa tokko irraa addunyaa irratti Sababa kufrii isheetiin kan Nuti odoo balaa itti hin buusin yookiin hin adabin hafne hin jiru. Yookiin mokkoroo cimaa ta`e kan akka: ajjeechaa yookiin waan kana malee jiruun ishee mokkorra. Balaan kuniifi adabbiin kun murtee Rabbii yemmuu ta`u, Lawhal Mahfuuz keessatti barreeffamee jira.

**Waan keeyyattoota darban iraa fudhatamu:**

- Jechi gaariin haala gaariifi hojii gaarii hunda kan waamuudha. Namni arraba isaa eege qaama isaa hunda ni eega.
- Rabbiin ogummaafi beekumsa isa biraa ta`een gidduu nabiyyootaatti wal caalchiseera.
- Rabbiin gabroota isaatiif waan gaarii ta`e malee hin hawwuuf. Waan isaaniif tolutti malees isaan hin ajaju.
- Mallattoon Rabbiin jaallachuu, hojii Rabbitti nama dhiheessu hundatti jajjabaachuu akka ta`eefi hojii hunda ikhlaasaan
- Rabbumaa qofa jecha hojjachuufi sana keessattis gaarii yaaduu (nasiihaa gochuu)

وَمَا مَنَعَنَآ أَن نُّرۡسِلَ بِٱلۡأٓيَٰتِ إِلَّآ أَن كَذَّبَ بِهَا ٱلۡأَوَّلُونَۚ
وَءَاتَيۡنَا ثَمُودَ ٱلنَّاقَةَ مُبۡصِرَةٗ فَظَلَمُواْ بِهَاۚ وَمَا نُرۡسِلُ بِٱلۡأٓيَٰتِ
إِلَّا تَخۡوِيفٗا ٥٩ وَإِذۡ قُلۡنَا لَكَ إِنَّ رَبَّكَ أَحَاطَ بِٱلنَّاسِۚ وَمَا جَعَلۡنَا
ٱلرُّءۡيَا ٱلَّتِيٓ أَرَيۡنَٰكَ إِلَّا فِتۡنَةٗ لِّلنَّاسِ وَٱلشَّجَرَةَ ٱلۡمَلۡعُونَةَ
فِي ٱلۡقُرۡءَانِۚ وَنُخَوِّفُهُمۡ فَمَا يَزِيدُهُمۡ إِلَّا طُغۡيَٰنٗا كَبِيرٗا ٦٠
وَإِذۡ قُلۡنَا لِلۡمَلَٰٓئِكَةِ ٱسۡجُدُواْ لِأٓدَمَ فَسَجَدُوٓاْ إِلَّآ إِبۡلِيسَ
قَالَ ءَأَسۡجُدُ لِمَنۡ خَلَقۡتَ طِينٗا ٦١ قَالَ أَرَءَيۡتَكَ هَٰذَا ٱلَّذِي
كَرَّمۡتَ عَلَيَّ لَئِنۡ أَخَّرۡتَنِ إِلَىٰ يَوۡمِ ٱلۡقِيَٰمَةِ لَأَحۡتَنِكَنَّ
ذُرِّيَّتَهُۥٓ إِلَّا قَلِيلٗا ٦٢ قَالَ ٱذۡهَبۡ فَمَن تَبِعَكَ مِنۡهُمۡ فَإِنَّ
جَهَنَّمَ جَزَآؤُكُمۡ جَزَآءٗ مَّوۡفُورٗا ٦٣ وَٱسۡتَفۡزِزۡ مَنِ ٱسۡتَطَعۡتَ
مِنۡهُم بِصَوۡتِكَ وَأَجۡلِبۡ عَلَيۡهِم بِخَيۡلِكَ وَرَجِلِكَ وَشَارِكۡهُمۡ
فِي ٱلۡأَمۡوَٰلِ وَٱلۡأَوۡلَٰدِ وَعِدۡهُمۡۚ وَمَا يَعِدُهُمُ ٱلشَّيۡطَٰنُ إِلَّا
غُرُورًا ٦٤ إِنَّ عِبَادِي لَيۡسَ لَكَ عَلَيۡهِمۡ سُلۡطَٰنٞۚ وَكَفَىٰ
بِرَبِّكَ وَكِيلٗا ٦٥ رَّبُّكُمُ ٱلَّذِي يُزۡجِي لَكُمُ ٱلۡفُلۡكَ فِي
ٱلۡبَحۡرِ لِتَبۡتَغُواْ مِن فَضۡلِهِۦٓۚ إِنَّهُۥ كَانَ بِكُمۡ رَحِيمٗا ٦٦



(59) Mallattoo mul`ataa Ergamaan dhugaa dubbachuu argisiisanu kan akka du`aa kaasuufi kkf wanti erguu Nu dhorke, ummattootaa duraanii irratti buufnee kan turre yemmuu ta`u isaanis ni sobsiisan. (Ummata) Samuudii mallattoo guddoo beekamtuu taate gaala (rimaa) kennineef. Achiin yeroo isaan sobsiisanu balaa isaanitti buufne. Harka ergamootaa irratti mallattoo tokko erginee hin hafnu ummata isaanii akka isaan tole jedhanii ajajamanuuf ittiin sodaachisuuf yoo ta`e malee.

(60) Yaa Ergamichaa! yeroo Nuti Gooftaan kee dandeettii isaatiin namootatti marsee jira siin jennu sana yaadadhu. Isaan qabaa isaa keessa jiru. Rabbiin isaan irraa si eegaadha; waan ta`eef waan itti ajajamte geessisi. Halkan Israa`ii waan ijaan si argisiifne sana namootaaf itti amanu moo ni sobsiisu? kan jedhuun isaan mokkoruuf malee waa biraatiif hin goone. Muka Zaqquum kan Qur`aana keessatti dubbatamte, kan hundee jahannam jalatti biqiltu sanas mokkoroof malee waa biraatiif hin turre. Yoo mallattoo kana lachaniin hin amanin kan biraatiinis gonkuma hin amananu. Mallattoo buusuudhaan isaan sodaachifna; garuu kufrii dabalachuufi jallina keessatti achi fagaachuu malee womaa hin dabalatanu.

(61) Yaa Ergamichaa! Maleykotaan: Aadamiif sujuuda gabbarsuu odoo hin ta`in sujuuda kabajaa bu`aa yeroo jennu, achumaan tole jechuun ajajamanii hundumtuu isaanii sujuuda bu`an. Garuu Ibliis haala of guddisuun sujuuda isaaf gochuu dide. Nama ati dhoqqee irraa isa uumteefan sujuuda godhaa? Ana ibidda irraa na`uumte; kanaafuu anatu isa caala jedhe.

(62) Ibliis Gooftaa isaatiin: isa Ati akkan isaaf sujuudutti na ajajuudhaan narratti ol isa fuute kana hanga addunyaan kun raawwattutti lubbuun yoo na tursiifte ilmaan isaa karaa kee isa qajeelaa irraa nan dabsa; ni gowwomsaan; namoota xiqqoo ati isaan tiksite malee isaanis gabroota kee warra ibaadaa siif qulqulleessanuudha.

(63) Gooftaan isaatis: adeemi. Isaan keessaa namoonni siin bulan Jahannamni mindaa guutuu hojii keessaniin wal simte yeroo taatu, isheen mindaa keetiifi mindaa isaaniiti isaan jedhe.

(64) Sagalee kee gara badiitti waamu sanaan isaan irraa nama xiqqeessuu dandeesse xiqqeessi. Tuuta kee warra lafoofi warra faradoo kan gara siin bulutti waamanu sanaan isaanitti iyyi. Horii isaaniitis gara waan sharii`aa faallessu hundatti akka isaan baasanu itti qindaahi. Ilmaan isaanii ilaalchisees sobaan akka himatanu gochuun isaanitti qindaahi. Akka isaan zinaa dalaganuufi yeroo moggaasanu akka isaan Rabbiif malee waa biraatiif gabra taasisanu gochuun (isaanitti qindaahi). Beellama sobaafi hawwii sobaa isaanitti babbareechi. Shayxaanni beellama sobaa kan ittiin isaan ganu malee waa biraa hin wareegu.

(65) Yaa Ibliis! gabroota kiyya mu`uminootootaa warra ibaadaa kiyya dalaganu irratti dandeettii hin qabdu. Rabbiin isaan irraa shiirkii ni deebisa. Nama jiruu isaa keessatti Isa irratti hirkateef hirkoon kanuma Rabbiitu gahaadha.

(66) Yaa namootaa! Rabbiin bittaafi gurgurtaa bu`aa qabuun kenna isaa akka barbaaddattanuu jecha doonii galaana irra isa isiniif deemsisuu sana. Karaa kana isinii laaffisuu isaatiin Inni kan isin mararfatuudha.

**Waan keeyyattoota darban iraa fudhatamu:**

- Rabbiin namoota mararfachuu isaa irraa kan ka`e yeroo warri sobsiisanu mallattoo gaafatanu yeroo isaan sobsiisanu akka balaan isaanitti hin buunee jecha mallattoo /mu`ujizaa/ buusuu dhiisuu isaa
- Rabbiin shayxaanota jechaafi gocha isaaniitiin gara badiitti waamanuun namoota mokkoruu isaa
- Karaa shayxaanni horiifi ilmaan keessatti ittiin namatti qindaahu keessaa: yeroo nyaatanu, yeroo dhuganuufi yeroo qunnamtii saalaa godhanu bismillaah jechuu dhiisuu akka ta`eefi ilmaan adabaan guddisuu dhabuudha.

وَإِذَا مَسَّكُمُ ٱلضُّرُّ فِي ٱلْبَحْرِ ضَلَّ مَن تَدْعُونَ إِلَّآ إِيَّاهُ فَلَمَّا
نَجَّىٰكُمْ إِلَى ٱلْبَرِّ أَعْرَضْتُمْ وَكَانَ ٱلْإِنسَٰنُ كَفُورًا ٦٧ أَفَأَمِنتُمْ
أَن يَخْسِفَ بِكُمْ جَانِبَ ٱلْبَرِّ أَوْ يُرْسِلَ عَلَيْكُمْ حَاصِبًا ثُمَّ
لَا تَجِدُوا۟ لَكُمْ وَكِيلًا ٦٨ أَمْ أَمِنتُمْ أَن يُعِيدَكُمْ فِيهِ تَارَةً
أُخْرَىٰ فَيُرْسِلَ عَلَيْكُمْ قَاصِفًا مِّنَ ٱلرِّيحِ فَيُغْرِقَكُم بِمَا كَفَرْتُمْ
ثُمَّ لَا تَجِدُوا۟ لَكُمْ عَلَيْنَا بِهِۦ تَبِيعًا ٦٩ ۞ وَلَقَدْ كَرَّمْنَا بَنِيٓ
ءَادَمَ وَحَمَلْنَٰهُمْ فِي ٱلْبَرِّ وَٱلْبَحْرِ وَرَزَقْنَٰهُم مِّنَ ٱلطَّيِّبَٰتِ
وَفَضَّلْنَٰهُمْ عَلَىٰ كَثِيرٍ مِّمَّنْ خَلَقْنَا تَفْضِيلًا ٧٠ يَوْمَ نَدْعُوا۟
كُلَّ أُنَاسٍۭ بِإِمَٰمِهِمْ فَمَنْ أُوتِيَ كِتَٰبَهُۥ بِيَمِينِهِۦ فَأُو۟لَٰٓئِكَ
يَقْرَءُونَ كِتَٰبَهُمْ وَلَا يُظْلَمُونَ فَتِيلًا ٧١ وَمَن كَانَ
فِي هَٰذِهِۦٓ أَعْمَىٰ فَهُوَ فِي ٱلْءَاخِرَةِ أَعْمَىٰ وَأَضَلُّ سَبِيلًا ٧٢ وَإِن
كَادُوا۟ لَيَفْتِنُونَكَ عَنِ ٱلَّذِيٓ أَوْحَيْنَآ إِلَيْكَ لِتَفْتَرِيَ
عَلَيْنَا غَيْرَهُۥ وَإِذًا لَّٱتَّخَذُوكَ خَلِيلًا ٧٣ وَلَوْلَآ أَن ثَبَّتْنَٰكَ
لَقَدْ كِدتَّ تَرْكَنُ إِلَيْهِمْ شَيْـًٔا قَلِيلًا ٧٤ إِذًا لَّأَذَقْنَٰكَ ضِعْفَ
ٱلْحَيَوٰةِ وَضِعْفَ ٱلْمَمَاتِ ثُمَّ لَا تَجِدُ لَكَ عَلَيْنَا نَصِيرًا ٧٥

ثلاثة أرباع الحزب ٢٩



(67) Yaa mushrikootaa! Balaan yookiin wanti isin jibbitanu tokko galaana irratti yeroo isinitti bu`e yeroo du`a sodaattanu sana wanti isin Rabbiin gaditti gabbaraa turtan sun isin irraa fagaata. Rabbiin malee womaa hin yaadattanu. Achumaan isa birmachiifattu. Yeroo Inni isiniif birmatee waan isin sodaataa turtan irraa isin nagaa godhu, lafarra yemmuu buutanu, isa tokkichoomsuufi isa qafa kadhachuu irraa garagaltanii gara sanama keessanitti deebitu. Ilmi namaa tola Rabbii kan akkan mormu ta`eera.

(68) Yaa mushrikootaa! Yeroo nagaan lafarra isin buusu Rabbiin lafa isiniin kutuu yookiin akka ummata Luux irratti buuse samii irraa dhakaa isinitti buusuu ni amanattanii? Sana booda tiksaa isin tiksu akkasumas tumsaa balaa irraa isinii tumsu hin argattanu.

(69) Yookiin Sababa galata Rabbii mormuu keessaniitiin si`a lammataatiif Rabbiin galaanatti isin deebisee sana booda qilleensa cimaa isinitti ergee isin fixuu ni amanattanii? Sana booda waan isin irratti gooneef barbaadaa isiniif tumsuu jecha nu barbaadu hin argattanu.

(70) Dhugumaan ilmaan Aadam sammuu isaaniif kennuudhaan, akka Maleykonni abbaa isaaniitiif sujuudanu gochuufi waan kana malee jiruunis isaan kabajneerra. Kotte duudaafi wantoota yaabbatamanu kan isaan lafa irratti irra taa`anu akkasumas doonii galaana irratti isaan baatu isaaniif laaffifne; ammas wantoota nyaatamanuufi dhugamanu akkasumas fuudhaafi heeruma, wantoota kana malee jiranu irraayis waan gaggaarii isaanii kennuudhaan isaan kabajnee jirra. Irra hedduu wantoota uumnee keessaa, baayyee isaanii irraa caalina guddaa isaan caalchifneerra. Kanaafuu galata Rabbiin isaan irraa qabu galchuu qabu.

(71) Yaa Ergamichaa! tuuta hunda dura bu`aa isheen addunyaa irratti itti hidhataa turteen yeroo ishee waamnu yaadadhu. Namni kitaaba isaa mirgaan kenname warri akkanaa haala gammadanuun kitaaba isaanii dubbisu. Utuma bicatee hanga kirrii dhoohaa ija tamrii keessa jiru ta`eellee mindaa isaanii irraa wamaa jalaa hin hir`ifamu.

(72) Namni addunyaa kana irratti haqa fudhachuu irraa jaamaa ta`e aakhiraatti immoo kana caalaa jaama waan ta`eef karaa jannataatti qajeeluu hin danda`u. Mindaan akkuma hojiitiin waan ta`eef.

(73) Yaa Ergamichaa! dhugumaan mushrikoonni waan fedhii isaaniitiin wal furatuufi kan biraa akka ati Nurratti sobdu si gochuun wahyii Nuti sitti buufne irraa si dabsuutti dhihaataniiru. Kana irraa waan isaan fedhan odoo hojjattee jaalallee si godhatu turan.

(74) Haqa irratti akka gadi dhaabbattu si gochuudhaan odoo tola sitti ooluu baannee, silaa tooftaaniifi haalli isaan si dogongorsuuf itti deeman cimaa ta`uu irraa kan ka`e akkasumas akka isaan amananuuf guddiftee cinqamuu keetii waliin, waan isaan sitti fafakkeessanuufi waan isaan fedhanu irraa hojjachuun xiqqoo gara isaaniitti dabuutti dhihaattee turte. Garuu gara isaaniitti dabuu irraa si eegne.

(75) Waan isaan sitti dhihheessanu irraa garii tole jjechuun odoo gara isaaniitti dabdeetta ta`ee silaa addunyaafi aakhiraatti adabbii dachaa ta`een si xuqna ture. Sana booda gargaara Nurratti si gargaaree adabbii sirraa deebisu hin argattu.

**Waan keeyyattoota darban iraa fudhatamu:**

- Nama Rabbiin isa qajeelche malee namni kaan galata Rabbii kan akkan mormuudha.
- Ummatni hundumtuu gara amantaafi kitaaba isheetti ittiin hojjatteetti moo ittiin hin hojjanne jechuun kan waamamtu akka ta`e, Rabbiin odoo ragaa irratti hin dhaabin namtokko kan hin adabne ta`uu isaa
- Warri sobsiisanuufi warri mormanu kan isaan ergamootaafi namoota isaan hordofanu jibbanuuf Sababa haqa fidanii dhufuuti malee ergamoota mataa isaanii jibbuuf akka hin taane
- Rabbiin wantoota hamaaf sababa ta`an hundaafi nama irraa Nabiyyii (saw) eegee karaa qajeelaarra isaan buusee irratti gadi isaan dhaabe; akkasumas hordoftoota isaanis haaluma hordoffii isaaniitiin kana isaaniif taasise.

وَإِن كَادُواْ لَيَسۡتَفِزُّونَكَ مِنَ ٱلۡأَرۡضِ لِيُخۡرِجُوكَ مِنۡهَاۖ
وَإِذٗا لَّا يَلۡبَثُونَ خِلَٰفَكَ إِلَّا قَلِيلٗا ٧٦ سُنَّةَ مَن قَدۡ أَرۡسَلۡنَا
قَبۡلَكَ مِن رُّسُلِنَاۖ وَلَا تَجِدُ لِسُنَّتِنَا تَحۡوِيلًا ٧٧ أَقِمِ
ٱلصَّلَوٰةَ لِدُلُوكِ ٱلشَّمۡسِ إِلَىٰ غَسَقِ ٱلَّيۡلِ وَقُرۡءَانَ ٱلۡفَجۡرِۖ
إِنَّ قُرۡءَانَ ٱلۡفَجۡرِ كَانَ مَشۡهُودٗا ٧٨ وَمِنَ ٱلَّيۡلِ فَتَهَجَّدۡ
بِهِۦ نَافِلَةٗ لَّكَ عَسَىٰٓ أَن يَبۡعَثَكَ رَبُّكَ مَقَامٗا مَّحۡمُودٗا ٧٩
وَقُل رَّبِّ أَدۡخِلۡنِي مُدۡخَلَ صِدۡقٖ وَأَخۡرِجۡنِي مُخۡرَجَ صِدۡقٖ
وَٱجۡعَل لِّي مِن لَّدُنكَ سُلۡطَٰنٗا نَّصِيرٗا ٨٠ وَقُلۡ جَآءَ ٱلۡحَقُّ وَزَهَقَ
ٱلۡبَٰطِلُۚ إِنَّ ٱلۡبَٰطِلَ كَانَ زَهُوقٗا ٨١ وَنُنَزِّلُ مِنَ ٱلۡقُرۡءَانِ مَا هُوَ
شِفَآءٞ وَرَحۡمَةٞ لِّلۡمُؤۡمِنِينَ وَلَا يَزِيدُ ٱلظَّٰلِمِينَ إِلَّا خَسَارٗا ٨٢
وَإِذَآ أَنۡعَمۡنَا عَلَى ٱلۡإِنسَٰنِ أَعۡرَضَ وَنَـَٔا بِجَانِبِهِۦ وَإِذَا مَسَّهُ
ٱلشَّرُّ كَانَ يَـُٔوسٗا ٨٣ قُلۡ كُلّٞ يَعۡمَلُ عَلَىٰ شَاكِلَتِهِۦ فَرَبُّكُمۡ أَعۡلَمُ
بِمَنۡ هُوَ أَهۡدَىٰ سَبِيلٗا ٨٤ وَيَسۡـَٔلُونَكَ عَنِ ٱلرُّوحِۖ قُلِ ٱلرُّوحُ مِنۡ
أَمۡرِ رَبِّي وَمَآ أُوتِيتُم مِّنَ ٱلۡعِلۡمِ إِلَّا قَلِيلٗا ٨٥ وَلَئِن شِئۡنَا لَنَذۡهَبَنَّ
بِٱلَّذِيٓ أَوۡحَيۡنَآ إِلَيۡكَ ثُمَّ لَا تَجِدُ لَكَ بِهِۦ عَلَيۡنَا وَكِيلًا ٨٦



(76) Dhugumaan kaafiroonni diinummaa isaaniitiin Makkaa keessaa si baasuutti dhihaataniiru. Hat`u malee hanga ajaja Gooftaa keetiitiin godaantutti Rabbiin si baasuu irraa isaan dhorke. odoo si baasaniiru ta`ee erga si baasanii booda yeroo muraasa malee hin turanu ture.

(77) Utuu si baasanii booda kee yeroo xiqqoo malee turuu dhabuun isaanii, gocha Rabbiin ergamoota duraanii ilaalchisee hojjataa tureedha. Innis: Ergamaa tokko yeroo ummanni isaa biyyaa isa baasan Rabbiin balaa isaanitti buusa. Yaa Ergamichaa! hojii keenyaaf jijjiirama hin argitu. Hinumaa yeroo raawwatamtu agarta.

(78) Salaata haala guutuu taateen yeroo ishee irratti aduun garaa samii irraa dabuu isheetii kaasii hanga dukkana halkanitti salaati. Kunis salaata zuhriifi asrii akkasumas magriibaafi ishaas ni dabalata. Salaata bariis(subhiis) sagadi. Dubbisa Qur`aanaas isa keessatti dheeressi. Salaata barii irratti Maleykonni ganamaafi kan galgalaa ni argamu.

(79) Yaa Ergamichaa! sadarkaa kee ol fuuchuuf dabalata akka siif ta`u halkan irraa garii isaa sagadi. Gooftaan kee guyyaa Qiyaamaa haala namoonni itti jiranuu ilaalchisee araarsaa si gdhee si kaasuun isaafi iddoon shafa`aa guddoo kan namoonni duraatiifi namoonni boodaa waa`ee isaa dubbatan sun siif ta`uun isaa ni abdatama.

(80) Yaa Ergamichaa! Yaa Gooftaa kiyya! seensa kiyyaafi bahumsa kiyya hunda siin buluufi jaalala kee irratti kan hundaa`e naa taasisi. Ragaa ifa galaa diina koo irratti ittiin na gargaartu naa kenni jedhi.

(81) Yaa Ergamichaa! mushrikoota kanaan: Islaamummaan dhufe; injifannoon Rabbiin wereege mirkanaa`e; shirkiiniifi kufriin bade; soobni badaa dha; dhugaa dura danda`ee hin dhaabbatu jedhi.

(82) Qur`aana irraa waan shakkii, wallaalumaafi kufriidhaaf dawaa ta`u, qaamaafis yeroo itti qara`amu /dubbifamu/ waan dawaa ta`u akkasumas Mu`uminoota warra ittiin hojjatuufis marartee waan ta`u ni buufna. Qur`aanni kun kaafirootaaf badiisa malee womaa hin dabaluuf. Isa dhagahuun waan isaan dallansiisuuf irraa gara galuufi sobsiisuu isaaniif dabala.

(83) Ilma namaatiif fayyaa, soorummaafi kkf isaaf kennuun tola yeroo isaaf oolle, Rabbiin galateeffachuufi ibaadaa isaa irraa garagala. Haala of guddisuun irraa baqata. Iyyummaan yookiin dhukkubni yeroo isa xuqe rahmata Rabbii irraa guddisee garaa mura.

(84) Yaa Ergamichaa! namni hundinuu qajeelumaafi jallina irraa karaa irra jiru irratti waan haala isaatiin walfakkaatu hojjataa jedhi. Gooftaan keessan hunda caalaa nama karaa haqaa irratti irra qajeelaa ta`e ni beeka.

(85) Yaa Ergamichaa! kaafiroonni warra kitaabaa irraa ta`an lubbuu ilaachisee maal akka taate si gaafatu. Lubbuun maal akka taate Rabbiin malee kan beeku hin jiru; beekumsa Rabbii biratti isinis uumamni hundumtuu beekumsa irraa xiqqoo malee womaa hin kennamne jedhiin.

(86) Yaa Ergamichaa! Wahyii irraa waan sitti buufne kana dhabamsiisuu odoo feenee, silaa qoma kee irraa yookiin kitaaba irraa haquudhaan Wallaahi! Sirkaa dhabamsiifna ture. Sana booda nama si gargaaree sii deebisuuf itti gaafatama fudhatu hin argattu.

**Waan keeyyattoota darban iraa fudhatamu:**

- Keeyyattoonni kun gabrichi tokko iimaana irratti gadi dhaabbachuuf gargaarsa Rabbitti kan guddisee haajomu ta`uu argisiisu.
- Yeroo dhugaan ifa bahu sobni akka badu, sobni bakkaafi bara namoonni haqa qabatanii jiranu dagatanitti malee ol ta`uu akka hin dandeenye
- Dawaan Qur`aana keessa jiru dawaa hunda kan akka: waa wal namatti fakkaachuu, wallaalummaa, ilaalcha badaa, dhugaa dabsuu, yaada hamaafi kan biroos ni dabalata.
- Namtokko yeroo waan faayidaa hin qabne tokko ilaachisee gaafatame, jalqaba kan isa irraa barbaadamu deebii itti kennuu dhiisee gara waan nama sana ilaallatuufi isa fayyadutti isa qajeelchuu qaba.

إِلَّا رَحۡمَةٗ مِّن رَّبِّكَۚ إِنَّ فَضۡلَهُۥ كَانَ عَلَيۡكَ كَبِيرٗا ٨٧ قُل
لَّئِنِ ٱجۡتَمَعَتِ ٱلۡإِنسُ وَٱلۡجِنُّ عَلَىٰٓ أَن يَأۡتُواْ بِمِثۡلِ هَٰذَا ٱلۡقُرۡءَانِ
لَا يَأۡتُونَ بِمِثۡلِهِۦ وَلَوۡ كَانَ بَعۡضُهُمۡ لِبَعۡضٖ ظَهِيرٗا ٨٨
وَلَقَدۡ صَرَّفۡنَا لِلنَّاسِ فِي هَٰذَا ٱلۡقُرۡءَانِ مِن كُلِّ مَثَلٖ فَأَبَىٰٓ أَكۡثَرُ
ٱلنَّاسِ إِلَّا كُفُورٗا ٨٩ وَقَالُواْ لَن نُّؤۡمِنَ لَكَ حَتَّىٰ تَفۡجُرَ
لَنَا مِنَ ٱلۡأَرۡضِ يَنۢبُوعًا ٩٠ أَوۡ تَكُونَ لَكَ جَنَّةٞ مِّن نَّخِيلٖ
وَعِنَبٖ فَتُفَجِّرَ ٱلۡأَنۡهَٰرَ خِلَٰلَهَا تَفۡجِيرًا ٩١ أَوۡ تُسۡقِطَ ٱلسَّمَآءَ
كَمَا زَعَمۡتَ عَلَيۡنَا كِسَفًا أَوۡ تَأۡتِيَ بِٱللَّهِ وَٱلۡمَلَٰٓئِكَةِ
قَبِيلًا ٩٢ أَوۡ يَكُونَ لَكَ بَيۡتٞ مِّن زُخۡرُفٍ أَوۡ تَرۡقَىٰ فِي ٱلسَّمَآءِ
وَلَن نُّؤۡمِنَ لِرُقِيِّكَ حَتَّىٰ تُنَزِّلَ عَلَيۡنَا كِتَٰبٗا نَّقۡرَؤُهُۥۗ قُلۡ
سُبۡحَانَ رَبِّي هَلۡ كُنتُ إِلَّا بَشَرٗا رَّسُولٗا ٩٣ وَمَا مَنَعَ ٱلنَّاسَ
أَن يُؤۡمِنُوٓاْ إِذۡ جَآءَهُمُ ٱلۡهُدَىٰٓ إِلَّآ أَن قَالُوٓاْ أَبَعَثَ ٱللَّهُ بَشَرٗا
رَّسُولٗا ٩٤ قُل لَّوۡ كَانَ فِي ٱلۡأَرۡضِ مَلَٰٓئِكَةٞ يَمۡشُونَ مُطۡمَئِنِّينَ
لَنَزَّلۡنَا عَلَيۡهِم مِّنَ ٱلسَّمَآءِ مَلَكٗا رَّسُولٗا ٩٥ قُلۡ كَفَىٰ بِٱللَّهِ
شَهِيدَۢا بَيۡنِي وَبَيۡنَكُمۡۚ إِنَّهُۥ كَانَ بِعِبَادِهِۦ خَبِيرَۢا بَصِيرٗا ٩٦



(87) Garuu marartee Gooftaa keetii irraa kan ka`e haala eegamaa ta`een isa dhiifne. Ergamaa si taasisee, nabiyyummaa siin guduunfee Qur`aana sitti buusuu isaatiin Rabbiin tola guddaa sitti ooleera. Mushrikoonni, Qur`aanni kun gosa namni dubbatu irraayi jechuun yeroo isaan dubbatanu, Rabbiin waan isa fakkaatu akka isaan fidanu isaan mokkoree akkana jedhe:

(88) Yaa Ergamichaa! Dubbannaafi bareedinaan fakkii Qur`aana sirratti buufame kanaa fiduuf namniifi jinniin odoo walitti qabamanii, gariin isaaniis garii kan gargaaranu odoo ta`aniiyyuu gonkuma fiduu hin danda`anu jedhi.

(89) Dhugumaan namootaaf Qur`aana kana keessatti waan gorsa, ajajaafi dhorkaa akkasumas seenaa ta`e hunda akka amananuu jecha adda adda baafnee ibsineerra. Irra hedduun namootaa falmiifi mormii malee Qur`aana kanatti amanuu didan.

(90) Mushrikoonni: lafa Makkaa irraa burqaa yaa`u kan cita hin qabne hanga nuu baaftutti gonkuma sitti hin amannu jedhan.

(91) Yookiin bustaanni mukkeen baayyattu jala ishee laggeen baayyinaan yaatu qabaattu malee

(92) Yookiin akkuma duraan dubbatte bifa balaatiin citaa samii irraa ta`e hanga nurratti buuftutti, yookiin waan ati dubbattu kana akka ragaa siif bahanuu jecha Rabbiifi malaakoota odoo nuti agarruu yoo fidde malee

(93) Yookiin manni warqeefi wanta biraatiin babbareede siif jiraatu malee, yookiin samiitti ol baatu malee, samiitti ol baatus kitaaba barreeffamaa ati ergamaa Rabbii ta`uu kee isa irraa dubbifnu fuutee buutu malee sitti hin amannu jedhan. Yaa Ergamichaa! Akkana jedhiin: Gooftaan kiyya qulqullaahe! Sila an nama, ergamaa akkuma ergamoota kaanii (ergame) malee waa ta`eeraa? Jedhiin. Waa tokko fiduu hin danda`u. Waan isin jettanu kana akkamittan fiduu danda`a. ?

(94) Kaafiroota Rabbiifi Ergamaa isaatti amanuu akkasumas waan Ergamaan ittiin dhufe sanatti hojjachuu wanti isaan dhorke Ergamaan sun nama irraa ta`uu qofa. Of guddisuuf jecha Rabbiin Ergamaa nama irraa ta`e nutti ergee? Jechuun isaaniitis kanumaaf.

(95) Yaa Ergamichaa! deebii isaaniitiif akkana jedhi: Maleykonni akka keessan lafarra tasgabbaahanii taa`anuufi isarra deemanu odoo jiraatanii, silaa ergamaa malaykaa irraa ta`e isaanitti ergina ture. Waan isaanitti ergame kan isaan hubachiisu isa waan ta`eef. Ergamaa nama irraa ta`e isaanitti erguun keenya sirrii miti. Isinis dubbiin keessan akkuma kana.

(96) Yaa Ergamichaa! an ergamaa gara keessan ergame ta`uu kootiif gidduu kiyyyaafi gidduu keessanitti Rabbiin ragaadha. An waanan ittiin isinitti ergameen isin qaqqabsiiseera. Inni haala gabroota isaa marsee jira. Hojii isaanii irraa womaa isa hin dhokatu. Waan lubbuu isaanii keessa dhokate hunda ni arga.

**Waan keeyyattoota darban iraa fudhatamu:**

- Rabbiin Qur`aana keessatti akka amananuu jecha gorsa, ajajaafi dhorkaa akkasumas seenaawwan irraa waan gorsa ta`u hunda ibsuu isaa
- Qur`aanni haasaa Rabbii ta`uu isaa, yoomuu mu`ujizaa Nabiyyii ta`ee kan itti fufu ta`uu isaa, eenyunuu kan isa fakkaatu fiduu gonkumaa akka hin dandeenye
- Namoonni Maleykota irraa barachuu waan hin dandeenyeef marartee isaa irraa kan ka`e Rabbiin nama isaan irraa ta`e isaanitti erguu isaa
- Rabbiin Ergamaa isaa mu`ujizaa adda addaatiin gargaaruuniifi diina isaa irratti injifannoo isaa kennuun Ergamaa isaatiif ragaa ba`uu irraa akka ta`e

وَمَن يَهْدِ ٱللَّهُ فَهُوَ ٱلْمُهْتَدِ ۖ وَمَن يُضْلِلْ فَلَن تَجِدَ لَهُمْ أَوْلِيَآءَ
مِن دُونِهِۦ ۖ وَنَحْشُرُهُمْ يَوْمَ ٱلْقِيَٰمَةِ عَلَىٰ وُجُوهِهِمْ عُمْيًا وَبُكْمًا
وَصُمًّا ۖ مَّأْوَىٰهُمْ جَهَنَّمُ ۖ كُلَّمَا خَبَتْ زِدْنَٰهُمْ سَعِيرًا ﴿٩٧﴾
ذَٰلِكَ جَزَآؤُهُم بِأَنَّهُمْ كَفَرُوا۟ بِـَٔايَٰتِنَا وَقَالُوٓا۟ أَءِذَا كُنَّا عِظَٰمًا
الحِزْب ٣٠ وَرُفَٰتًا أَءِنَّا لَمَبْعُوثُونَ خَلْقًا جَدِيدًا ﴿٩٨﴾ ۞ أَوَلَمْ يَرَوْا۟ أَنَّ ٱللَّهَ
ٱلَّذِى خَلَقَ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضَ قَادِرٌ عَلَىٰٓ أَن يَخْلُقَ مِثْلَهُمْ
وَجَعَلَ لَهُمْ أَجَلًا لَّا رَيْبَ فِيهِ فَأَبَى ٱلظَّٰلِمُونَ إِلَّا كُفُورًا ﴿٩٩﴾
قُل لَّوْ أَنتُمْ تَمْلِكُونَ خَزَآئِنَ رَحْمَةِ رَبِّىٓ إِذًا لَّأَمْسَكْتُمْ خَشْيَةَ
ٱلْإِنفَاقِ ۚ وَكَانَ ٱلْإِنسَٰنُ قَتُورًا ﴿١٠٠﴾ وَلَقَدْ ءَاتَيْنَا مُوسَىٰ تِسْعَ
ءَايَٰتٍۭ بَيِّنَٰتٍ ۖ فَسْـَٔلْ بَنِىٓ إِسْرَٰٓءِيلَ إِذْ جَآءَهُمْ فَقَالَ لَهُۥ فِرْعَوْنُ
إِنِّى لَأَظُنُّكَ يَٰمُوسَىٰ مَسْحُورًا ﴿١٠١﴾ قَالَ لَقَدْ عَلِمْتَ مَآ أَنزَلَ
هَٰٓؤُلَآءِ إِلَّا رَبُّ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضِ بَصَآئِرَ وَإِنِّى لَأَظُنُّكَ
يَٰفِرْعَوْنُ مَثْبُورًا ﴿١٠٢﴾ فَأَرَادَ أَن يَسْتَفِزَّهُم مِّنَ ٱلْأَرْضِ
فَأَغْرَقْنَٰهُ وَمَن مَّعَهُۥ جَمِيعًا ﴿١٠٣﴾ وَقُلْنَا مِنۢ بَعْدِهِۦ لِبَنِىٓ إِسْرَٰٓءِيلَ
ٱسْكُنُوا۟ ٱلْأَرْضَ فَإِذَا جَآءَ وَعْدُ ٱلْءَاخِرَةِ جِئْنَا بِكُمْ لَفِيفًا ﴿١٠٤﴾



(97) Namni Rabbiin qajeeluma isaaf kenne dhugumaan inni qajeelaadha. Yaa Ergamichaa! Nama Rabbiin isa xiqqeessee irraa isa dabseef gargaaraa/ jaalallee/ gara haqaatti isaan qajeelchu kan miidhaa isaan irraa deebisee faayidaa isaaniif argamsiisu hin argituuf. Guyyaa Qiyaamaa kan hin argine, kan hin dhageenyeefi kan hin dubbanne isaan goonee fuula isaaniitiin haala isaan harkifnuun isaan kaafna. Bakki isaan itti quphatanu jahannama. lakkoofsuma balalli ishee qabbanaa`een bala daballaaf.

(98) Adabbiin isaan ittiin wal qunnaman kun Sababa keeyyattoota keenya kan Nuti Ergamaa keenya irratti buufne sanatti mormuu isaaniitiifi erga duunee lafee tortoraa qaama ciccitaa taaneen booda uumama haaraa taanee kaafamnaa jechuun du`anii ka`uu fageessanii ilaaluu isaaniitiin. Du`anii kaafamuu mormuu jecha waan ragaa godhatan yemmuu dubbatanii ka`anu, Rabbiin akkana jechuun deebiseef:

(99) Warri du`anii kaafamuu mormanu kun Rabbiin Innii Samiifi dachii guddina isaanii waliin uume fakkii isaanii uumuu irratti danda`aa ta`uu hin beekanuu? Waan guddaa uumuu kan danda`e waan isaa gadiis uummuu ni danda`a. Rabbiin addunyaa keessatti yeroo daangeeffamaa jiruun isaanii itti raawwattu dhugumaan isaaniif kaa`eera. Isaan kaasuufis beellama shakkii hin qabne taasiseeraaf. Ragaan kaafamiinsaa mul`ataafi ifaa ta`uu waliin mushrikoonni didanii morman.

(100) Yaa Ergamichaa! mushrikoota kanaan: furtuun qabeenyaa Gooftaa kiyyaa kan hin dhumne sun odoo isin harka kan jiru ta`ee, sila nu jalaa dhumee iyyoomna jechuu sodaattanii kennuu didduu ture. Haalli namaa yoo mu`umina ta`e malee inni kaan doqna. Mu`uminni mindaa Rabbii kajeelee kennata. Sobsiisuu ilaalchisee mushrikoota irraa wanti Nabiyyii (saw) qunname yeroo isaan quunnamee ka`u, seenaa Muusaa kan Fir`awniifi kan ummata isaa irraa wanti isaan jajjabeessu dhufe.

(101) Dhugumaan Muusaadhaaf mallattoolee /ragaalee/ torba ifaa kan ta`an, kan isaaf ragaa bahanu kennineerraaf. Isaanis: ulee, harka, caamsaa, wanti isaan facaafatan hir`achuu, xuufaana/bishaan baayyee kan waan isaan facaafatanu jalaa balleessu/ hawaannisa, injiraan/xinxana/, fatteefi dhiiga. Yaa Ergamichaa! yeroo Muusaan abbootii isaaniitti ragaalee kanaan itti dhufu Yahuudota gaafadhu. Achiin Fir`awn: yaa Muusa! Waan hin beekamne fiduu keetiin nama sihriin itti godhame ta`uu keen shakka isaan jedhe.

(102) Muusaan haala isaaf deebii deebisuun akkana jedhe: yaa Fir`awn dhugumaan ragaalee kana Gooftaa Samiifi dachii (uume) malee akka buufnetti mirkaneeffatteetta. Dandeettii isaa irratti akeekuufi Ergamaa isaa dhugeessuuf buuse garuu ati ni marmite. Yaa Fir`awn! ati nama badaa hongaahaa taa`uu keen si beeka (isaan) jedhe.

(103) Achiin Fir`awn Muusaafi ummata isaa Misraa keessaa jara baasuudhaan isaan adabuu barbaade. Achiin isaafi waraana isaa isaa waliin jiranu hunda bishaaniin balleessine.

(104) Erga Fir`awniifi waraanni isaa umanii booda Ilmaan Israa`iiliin: lafa Shaam irra jiraadhaa yeroo guyyaan Qiyaamaa dhufe hunda keessan qorannoof bakka walgahiitti isin fidna jenneen.

**Waan keeyyattoota darban iraa fudhatamu:**

- Qajeelchuunis jallisuunis kanuma Rabbii qofa. Namni Inni qajeelche dhugumaan qajeelaadha. Namni Inni isa xiqqeessee isa jallise nama isa qajeelchu hin qabu.
- Teessoon kaafirootaafi bakki jarri jiraatanu jahannama yeroo ta`u, lakkoofsuma isheen qabbanoofteen Rabbiin balala isheef dabala
- Yeroo jallattoonni namatti kakatanu Rabbitti hirkachuun dirqama ta`uu
- Jallattoonni yeroo nama haqarra jiru waliin falmanu, ragaadhaa injifachuu waan hin dandeenyeef humnafi aangoo kan fayyadamanu ta`uu isaanii

وَبِالْحَقِّ أَنزَلْنَٰهُ وَبِالْحَقِّ نَزَلَ وَمَآ أَرْسَلْنَٰكَ إِلَّا مُبَشِّرًا وَنَذِيرًا ١٠٥
وَقُرْءَانًا فَرَقْنَٰهُ لِتَقْرَأَهُۥ عَلَى النَّاسِ عَلَىٰ مُكْثٍ وَنَزَّلْنَٰهُ تَنزِيلًا ١٠٦
قُلْ ءَامِنُوا بِهِۦٓ أَوْ لَا تُؤْمِنُوٓا إِنَّ الَّذِينَ أُوتُوا الْعِلْمَ مِن قَبْلِهِۦٓ إِذَا يُتْلَىٰ
عَلَيْهِمْ يَخِرُّونَ لِلْأَذْقَانِ سُجَّدًا ١٠٧ وَيَقُولُونَ سُبْحَٰنَ رَبِّنَآ إِن كَانَ
وَعْدُ رَبِّنَا لَمَفْعُولًا ١٠٨ وَيَخِرُّونَ لِلْأَذْقَانِ يَبْكُونَ وَيَزِيدُهُمْ
سَجْدَة خُشُوعًا ۩ ١٠٩ قُلِ ادْعُوا اللَّهَ أَوِ ادْعُوا الرَّحْمَٰنَ أَيًّا مَّا تَدْعُوا فَلَهُ
الْأَسْمَآءُ الْحُسْنَىٰ وَلَا تَجْهَرْ بِصَلَاتِكَ وَلَا تُخَافِتْ بِهَا وَابْتَغِ
بَيْنَ ذَٰلِكَ سَبِيلًا ١١٠ وَقُلِ الْحَمْدُ لِلَّهِ الَّذِى لَمْ يَتَّخِذْ وَلَدًا وَلَمْ يَكُن
لَّهُۥ شَرِيكٌ فِى الْمُلْكِ وَلَمْ يَكُن لَّهُۥ وَلِىٌّ مِّنَ الذُّلِّ وَكَبِّرْهُ تَكْبِيرًا ١١١

آياتها ١١٠ سُورَةُ الْكَهْفِ ترتيبها ١٨

بِسْمِ اللَّهِ الرَّحْمَٰنِ الرَّحِيمِ

سَكتة لطيفة على ألف عِوَجًا الْحَمْدُ لِلَّهِ الَّذِىٓ أَنزَلَ عَلَىٰ عَبْدِهِ الْكِتَٰبَ وَلَمْ يَجْعَل لَّهُۥ عِوَجَا
١ قَيِّمًا لِّيُنذِرَ بَأْسًا شَدِيدًا مِّن لَّدُنْهُ وَيُبَشِّرَ الْمُؤْمِنِينَ
الَّذِينَ يَعْمَلُونَ الصَّٰلِحَٰتِ أَنَّ لَهُمْ أَجْرًا حَسَنًا ٢
مَّٰكِثِينَ فِيهِ أَبَدًا ٣ وَيُنذِرَ الَّذِينَ قَالُوا اتَّخَذَ اللَّهُ وَلَدًا ٤



(105) Qur`aana kana Muhammad (saw) irratti haqaan
buufne. Akkasumas odoo hin jijjiiraminiifi odoo
hin dabsamin haqaan isatti bu`e. Yaa Ergamichaa!
warra soda kiyya qabanu jannataan akka isaan
gammachiiftuufi warra kufriifi warra badii dalaga-
nu immoo ibiddaan akka sodaachiftuuf malee waa
biraatiif si hin ergine.
(106) Qur`aana goonee isa buufnee adda adda
babaafne. Yeroo dubbistus akka suutaan nama irrat-
ti dubbiftuuf ifa goone. Sababni isaas hubatamuufi
xiinxaluuf waan hunda caalaa kan mijaahuudha.
Haala barbaachisaa ta`een taateewwaniifi qabata-
ma jiru irratti ibsamaa, adda adda baafamaa goonee
isa buufne.
(107) Yaa Ergamichaa! itti amanaa. Yookiin itti hin
amaninaa. Amanuun keessan womaa Isaaf hin
dabalu. Mormuun keessanis womaa Isa hin hir`i-
su. Isaan duraan kitaabolee samii bu`an dubbisanii
beekanu, akkasumas nabiyyummaafi wahyii baran
yeroo Qur`aanni isaan irratti dubbifame haala Rab-
biif sujuuda bu`anuun fuula isaaniitiin kufu.
(108) Sujuuda isaanii keessatti: Gooftaan keenya
waadaa diiguu irraa qulqullahe; Muhammadin
(saw) erguu irratti waadaan Inni seene guutameera.
Waadaan Gooftaa keenyaa kanaafi waan kana malee
jiruunis guutamuu irraa hafiinsa hin qabu jedhu. (109)
Haala sujuuda godhanuun Rabbiif fuula isaaniitiin
kufu. Sodaa isaa irraa kan ka`es ni boohu. Qur`aana
dhaggeeffchuuniifi hiika isaa xiinxaluun, Rabbiin
sodaafi isaaf of gadi qabuu isaaniif dabala. (110) Yaa
Ergamichaa! yeroo ati yaa Allaah! Yaa Rahmaan!
Jettee Rabbiin kadhattu nama si harkatti mormeen:
Allaah jechuun Arrahmaan jechuunis maquma
isaati waan ta`eef lachan irraa kan feetaniin (isa waammadhaa). Yookiin maqaawwan babbareedaatu Isaaf jiru waan
ta`eef keessaa kan feetaniin Isa waammadhaa jedhiin. Salaata kee keessatti yeroo qaraatu mushrikoonni si dhagahu waan
ta`eef sagalee kee ol hin qabin; mu`umintoonni hin dhagahanu waan ta`eef gadis hin qabin. Gidduu kana lachanitti karaa
giddu gala ta`e barbaaddadi. (111) Yaa Ergamichaa! Faaruun kan Rabbii isa faaruu hunda haqa godhateeti; akkasumas kan
Isa ilmoofi shariika irraa qulqullaaheeti. Mootummaa Isaa keessatti shariika hin qabu. salphinniifi xinneenyi Isa hin xuqu.
Waan Isa gargaaruufi waan isa kabajutti hin haajomu. Ulfina guddaa isa ulfeeffadhu. Ilmoo qaba hin jedhin; akkasumas
mootummaa isaa keessatti shariika qaba hin jedhin; waan Isa gargaaruufi Isaaf tumsu qaba hin jedhin.

## SUURAA ALKAHF

- Isheen suuraa Makkaati -

**Kaayyoo Suurattii:**

akkaataa mokkoroo wajjin itti jiraatanuufi kanaafis fakkeenya kaa`uudha.

**Ibsa suurattii:**

(1) Sifatni guddinaafi guutuu ta`e galata mul`ataafi dhokataa ta`e hunda irratti, kan Rabbii Isa gabrichaafi ergamaa isaa
Muhammad (saw) irratti jallinaafi haqa irraa dabuu isa keessa odoo hin godhin Qur`aana buuseeti. (2) Hinumaa qajeelaa
kan isa keessa wal faallessuuniifi wal dhabbiin hin jirre isa godhe. Adabbii cimaa isaan eeggataaru irraa kaafiroota sodaa-
chisuufi Mu`uminoota warra hojii gaggaarii hojjatan waan isaan gammachiisu mindaan gaarii kan mindaan kamuu itti hin
qixxoofne akka isaaniif jiru itti himuufi. (3) Mindaa kana keessa yoomuu jiraatu; isaan irraa hin dhaabbattu. (4) Akkasu-
mas Yahuudota, Nasaaraa (Kiristaanotaa)fi mushrikoota keessaa garii warra Rabbiin ilmoo qaba jedhanuu sodaachisuufi.

**Waan keeyyattoota darban iraa fudhatamu:**

- Rabbiin Qur`aana haala haqa, seeraafi murtee of keessatti qabateen kan buuse ta`uu
- Rabbiin sodaa irraa kan ka`e salaata keessa boohuun akka jiru
- Kadhaaniifi qiraatiin salaata keessa ol qabuufi gadi qabuun malee haala giddu galeessa ta`een akka ta`uu qabu
- Qur`aanni kabajamaan hojii gaarii qalbiifi lubbuun namaa itti gammaddu kan of keessaa qabu ta`uu isaa

مَّا لَهُم بِهِۦ مِنْ عِلْمٍ وَلَا لِآبَآئِهِمْۚ كَبُرَتْ كَلِمَةً تَخْرُجُ مِنْ
أَفْوَٰهِهِمْۚ إِن يَقُولُونَ إِلَّا كَذِبًا ٥ فَلَعَلَّكَ بَٰخِعٌ نَّفْسَكَ
عَلَىٰٓ ءَاثَٰرِهِمْ إِن لَّمْ يُؤْمِنُوا۟ بِهَٰذَا ٱلْحَدِيثِ أَسَفًا ٦ إِنَّا
جَعَلْنَا مَا عَلَى ٱلْأَرْضِ زِينَةً لَّهَا لِنَبْلُوَهُمْ أَيُّهُمْ أَحْسَنُ عَمَلًا
٧ وَإِنَّا لَجَٰعِلُونَ مَا عَلَيْهَا صَعِيدًا جُرُزًا ٨ أَمْ حَسِبْتَ
أَنَّ أَصْحَٰبَ ٱلْكَهْفِ وَٱلرَّقِيمِ كَانُوا۟ مِنْ ءَايَٰتِنَا عَجَبًا ٩
إِذْ أَوَى ٱلْفِتْيَةُ إِلَى ٱلْكَهْفِ فَقَالُوا۟ رَبَّنَآ ءَاتِنَا مِن لَّدُنكَ
رَحْمَةً وَهَيِّئْ لَنَا مِنْ أَمْرِنَا رَشَدًا ١٠ فَضَرَبْنَا عَلَىٰٓ ءَاذَانِهِمْ
فِى ٱلْكَهْفِ سِنِينَ عَدَدًا ١١ ثُمَّ بَعَثْنَٰهُمْ لِنَعْلَمَ أَىُّ
ٱلْحِزْبَيْنِ أَحْصَىٰ لِمَا لَبِثُوٓا۟ أَمَدًا ١٢ نَّحْنُ نَقُصُّ عَلَيْكَ نَبَأَهُم
بِٱلْحَقِّۚ إِنَّهُمْ فِتْيَةٌ ءَامَنُوا۟ بِرَبِّهِمْ وَزِدْنَٰهُمْ هُدًى ١٣
وَرَبَطْنَا عَلَىٰ قُلُوبِهِمْ إِذْ قَامُوا۟ فَقَالُوا۟ رَبُّنَا رَبُّ ٱلسَّمَٰوَٰتِ
وَٱلْأَرْضِ لَن نَّدْعُوَا۟ مِن دُونِهِۦٓ إِلَٰهًاۖ لَّقَدْ قُلْنَآ إِذًا شَطَطًا ١٤
هَٰٓؤُلَآءِ قَوْمُنَا ٱتَّخَذُوا۟ مِن دُونِهِۦٓ ءَالِهَةًۖ لَّوْلَا يَأْتُونَ عَلَيْهِم
بِسُلْطَٰنٍۭ بَيِّنٍۖ فَمَنْ أَظْلَمُ مِمَّنِ ٱفْتَرَىٰ عَلَى ٱللَّهِ كَذِبًا ١٥

(5) Warra sobanu kanaaf jecha isaanii Rabbiin ilmoo qaba jedhanu ilaalchisee beekumsa yookiin ragaa irraa womaa hin qabanu. Abbootii isaan hordofaa jiranuufis beekumsi wayii isaaniif hin jiru. Fokkinni jecha afaan isaaniitii hubannoon malee baatuu guddate. Jecha sobaa kan hundeefi burqaa hin qabne malee womaa dubbataa hin jiranu.

(6) Yaa Ergamichaa! Qur`aana kanatti amanuu dhabuu isaaniitiin yaaddoftee lubbuu kee akka hin balleessinee siif sodaatama. Kana hin raawwatin. Isaan sirreessuun dirqama keetii miti. Kan sirra jiru qaqqabsiisuu qofa.

(7) Isaan keessaa eenyutu hojii irra gaarii waan Rabbiin gammachiisu akka hojjatuufi eenyu hojii irra fokkataa ta`e akka hojjatu isaan mokkoruuf jecha waan lafarra jiru isheedhaaf waan ittiin bareeddu goone.

(8) Nuti waan lafarra jiru biyyoo biqilaan irra hin jirre kan goonuudha. Kunis jirenyi waan isheerra jiruu erga raawwateen booda. Kanaafuu kanaan haa gorfamanu.

(9) Yaa Ergamichaa! seenaan Warra Holqaafi Luuhii irratti maqaan isaanii katabamee mallattoo keenya ajaa`ibsiisaa irraa hin se`in. Hinumaa wanti ishee malee jiru kan akka samiifi dachii uumuu kana caalaa kan ajaa`ibsiisuudha.

(10) Yaa Ergamichaa! yeroo dargaggoonni mu`uminaa amantaa isaaniitiin baqatanii gara holqaatti siqanu yaadadhu. Yeroo Gooftaa isaanii kadhatanu akkana jedhan: badii keenya nuuf dhiisuufi diina keenya irraa nagaa nu gochuudhaan mararteе si biraa ta`e nuu kenni; godaansa nuti kaafiroota irraa godaanaa jirruufi iimaana keenya ilaalchisee karaa haqaa irratti qajeeluma nu taasisi.

(11) Sana booda erga holqa sanatti seenanii booda sagalee tokkollee akka isaan hin dhageenye gurra isaanii irratti keddaane. Waggootii baayyee ta`annif hirriba isaanitti kadilakkifne.

(12) Erga baayyee rafanii booda isaan dammaqsine. Garee walfalmanu lachan keessaa garee isa kamtu holqa keessa bara meeqa akka isaan turan Beekuu danda`a isa jedhu baruuf isaan dammaqsine.

(13) Yaa Ergamichaa! Nuti waa`ee isaanii ilaalchisee dhugaa shakkii hin qabne haala ta`een sitti himna. Isaan dargaggoo Gooftaa isaaniitti amananii ibaadaa isaas hojjataniidha. Qajeeluma isaaniif daballee haqa irratti gadi isaan dhaabne.

(14) Biyya gadi lakkisanii deemuu irrattis akka sabaranu isaan goone. Yeroo mootii kaafiraa biratti Gooftaa tokkichatti amanuu isaanii haala ifa baasanun: Rabbiin nuti isatti amannee isa gabbaarru, Innii Gooftaa Samiifi ardiiti. Isa malee gabbaramtoota sobaan gabbaramanu hin gabbarru. Isa malees waa biraa yoo gabbarre dhugumaan jecha sobaa dhugaa irraa fagaate dubbanne jechuudha yeroo isaan jedhanu qalbii isaanii iimaana irratti gadi dhaabuun jabeessineerra.

(15) Sana booda: isaan kun ummata keenya warra Rabbiin gaditti gabbaramtoota godhatanii gabbaranuudha haala jedhanuun gariin isaanii garii mil`atan. Isaan gabbaruu irratti ragaa ifa galaa ta`e hin qabanu. Nama Rabbiif shariika gochuun soba uume caalaa namni miidhaa raawwate tokkollee hin jiru.

**Waan keeyyattoota darban iraa fudhatamu:**

- Namni gara Rabbitti nama waamu hanga isaaf danda`amen Rabbirratti hirkachuu waliin geessisuu akka qabu, yoo qajeelan haajaan bahe; yoo ta`uu baates gaduu hin qabu
- Hanga Warri Holqaa keessa turan baruu ilaalchisee herreega baruu, dandeettiin Rabbii guutuu ta`uu, mararteefi oguma isaa kan argisiisu akka ta`e
- Keeyyattoota kana keessa mokkoroo sodaaf jecha maatii, fira, hiriyaa, manaafi biyya akkasumas qabeenya dhiisaniin amantaa ofiitiif godaanuun akka jiru akeekuutu jira.
- Dargaggoo qalbiin isaanii qulqulluu, bu`aa guddaa kan buusanuufi guddinni biyyaas isaanin kan dhaabbatu waan ta`eef, adaba gaarii ta`een isaan qabuun barbaachisaa akka ta`e

وَإِذِ ٱعْتَزَلْتُمُوهُمْ وَمَا يَعْبُدُونَ إِلَّا ٱللَّهَ فَأْوُۥٓا۟ إِلَى ٱلْكَهْفِ
يَنشُرْ لَكُمْ رَبُّكُم مِّن رَّحْمَتِهِۦ وَيُهَيِّئْ لَكُم مِّنْ أَمْرِكُم مِّرْفَقًا
١٦ ۞ وَتَرَى ٱلشَّمْسَ إِذَا طَلَعَت تَّزَٰوَرُ عَن كَهْفِهِمْ ذَاتَ
ٱلْيَمِينِ وَإِذَا غَرَبَت تَّقْرِضُهُمْ ذَاتَ ٱلشِّمَالِ وَهُمْ فِى فَجْوَةٍ
مِّنْهُ ۚ ذَٰلِكَ مِنْ ءَايَٰتِ ٱللَّهِ ۗ مَن يَهْدِ ٱللَّهُ فَهُوَ ٱلْمُهْتَدِ ۖ وَمَن
يُضْلِلْ فَلَن تَجِدَ لَهُۥ وَلِيًّا مُّرْشِدًا ١٧ وَتَحْسَبُهُمْ أَيْقَاظًا
وَهُمْ رُقُودٌ ۚ وَنُقَلِّبُهُمْ ذَاتَ ٱلْيَمِينِ وَذَاتَ ٱلشِّمَالِ ۖ وَكَلْبُهُم
بَٰسِطٌ ذِرَاعَيْهِ بِٱلْوَصِيدِ ۚ لَوِ ٱطَّلَعْتَ عَلَيْهِمْ لَوَلَّيْتَ مِنْهُمْ
فِرَارًا وَلَمُلِئْتَ مِنْهُمْ رُعْبًا ١٨ وَكَذَٰلِكَ بَعَثْنَٰهُمْ
لِيَتَسَآءَلُوا۟ بَيْنَهُمْ ۚ قَالَ قَآئِلٌ مِّنْهُمْ كَمْ لَبِثْتُمْ ۖ قَالُوا۟ لَبِثْنَا
يَوْمًا أَوْ بَعْضَ يَوْمٍ ۚ قَالُوا۟ رَبُّكُمْ أَعْلَمُ بِمَا لَبِثْتُمْ فَٱبْعَثُوٓا۟
أَحَدَكُم بِوَرِقِكُمْ هَٰذِهِۦٓ إِلَى ٱلْمَدِينَةِ فَلْيَنظُرْ أَيُّهَآ أَزْكَىٰ
طَعَامًا فَلْيَأْتِكُم بِرِزْقٍ مِّنْهُ وَلْيَتَلَطَّفْ وَلَا يُشْعِرَنَّ
بِكُمْ أَحَدًا ١٩ إِنَّهُمْ إِن يَظْهَرُوا۟ عَلَيْكُمْ يَرْجُمُوكُمْ
أَوْ يُعِيدُوكُمْ فِى مِلَّتِهِمْ وَلَن تُفْلِحُوٓا۟ إِذًا أَبَدًا ٢٠



(16) Yeroo ummata keessan irraa fagaattanii wantoota isaan gabbaranu gabbaruu dhiiftanii Rabbiin tokkicha gabbartan, amantaa keessanii jecha haala baqattaniin gara holqaa deemaa. Gooftaan keessan marartee isaa irraa waan diina keessan irraa ittiin isin eegu isin kenna. Akkasumas waan jireenya keessaniif isin itti fayyadamtanu isiniif laaffisa.

(17) Waan ajajaman raawwatan. Rabbiinis hirriba isaanitti gadilakkise. Diina isaanii irraayis isaan eege. Yeroo aduun baha ishee irraa baatu holqa isaanii irraa gara keessoo mirgaatti yeroo dabdu agarta. Yeroo lixxu immoo gara bitaatti yeroo irraa dabdu agarta. Jarri yoomuu qabbana keessa kan jiranu yemmuu ta`u aduun isaan hin argitu. Holqa sana irraa bakka ballaa waan jiranuuf qilleensa isaan barbaachisu ni argatu. Gara holqa kanaa dhufuun isaanii, hirriba isaan irratti gadilakkisuun, aduu isaan irraa maqsuun, bakka isaan jiranu isaaniif ballisuuniifi ummata isaanii irraa isaan eeguun, hojiiwwan Rabbii ajaa`ibsiisaa irraa yemmuu ta`anu dandeettii Rabbitti akeeku. Namni Rabbiin karaa qajeelumaarra isa buuse inni dhugumaan qajeelaadha. Nama Rabbiin isa xiqqeessee qajeeluma irraa isa dabse, gargaaraa karaa qajeelumaatti isa qabuufi isa qajeelchu isaaf hin argitu. Sababni isaas qajeelumni harka isaa odoo hin ta`in harka Rabbii waan jiruufi.

(18) Yaa nama gara isaanii ilaaltuu! Ijji isaanii banamtee waan jirtuuf waan ilaalaa jiranu sitti fakkaata. Garuu isaan ni rafaaru. Akka qaama isaanii biyyoon hin nyaannee jecha altokko gara mirgaatti altokk immoo gara bitaatti isaan garagalchina. Sareen isaaniis isaanii waliin afaan holqaa irratti harka isaa diriirsee (rafaara). (Akka isaan itti jiranu) odoo agartee sodaattee irraa garagalta ture. Silaa lubbuun keetis naasuun guutamti ture.

(19) Dandeettii keenya ajaa`ibsiisaa ta`e irraa waan dubbanne sana yeroo isaanitti goonee kaanu, hangam hirribarra akka turan akka wal gaafatanuu jecha bara dheeraan booda isaan kaafne. Gariin isaanii: guyyaa tokko rafne; yookiin guyyaa irraa hanga ta`e rafne jechuun deebisan. Isaan keessaa hanga rafan kan hin galleef immoo: hanga isin raftan Gooftaa keessantu beeka waan ta`eef beekumsa kanaa isumatti hirkisaatii gara waan isin barbaachisutti seenaa. Maallaqa keessaniin namtokko gara magaalaattiitti ergaa. Nama nyaata gaariifi hojii gaarii hojjatu biraa ilaalee nuuf haa fidu. Magaalattii yeroo seenuufi yeroo bahu akkasumas yeroo bittaafi gurgurtaa gaggeessu haa eeggatu. Miidhaa guddaa waan qabuuf bakka isin jirtanu namtokko akka hin beeksifne jedhan.

(20) Ummatni keessan bakka isin jirtanu yoo beekan dhakaadhaan isin tumanii isin ajjeesu; yookiin amantaa isaanii dabaa ta`e kan isin duraan odoo Rabbiin gara amantaa haqaatti isin hin qajeelchin irra turtan sanatti isin deebisu. Yoo gara sanatti deebitan immoo gonkumaa hin milkooftanu. Addunyaattis ta`ee aakhiraatti hin milkooftanu. Hinumaa Sababa amantaa haqaa Rabbirratti isin qajeelche dhiiftanii amantaa jallataa ta`e kanatti deebi`uu keessaniin biyya lachaniittuu ni salphattu.

**Waan keeyyattoota darban iraa fudhatamu:**

- Beekumaafi dandeettii isaatiin hanga biyyoon isaan hin nyaanneen bitaafi mirgatti gara isaan gagalchaa akka ture; haajaa adda addaatiif, adamsaafi eeguudhaaf saree guddifachuun akka danda`amu
- Namni tokko utuma sadarkaan isaa isaanii gadi ta`eellee nama gaariitti siquudhaan akka fayyadamu, seenaan saree kanaa namoota sadarkaa qabanu waliin michoomuu isaatiin eegamee turuu isaa
- Keeyyattoonni kun bakka wal buufachuun akka jiru akeekti. Akkasumas siyaasa gaarii ta`eefi namootaa waliin suutaan jiraachuun akka danda`amu akeekti.

وَكَذَٰلِكَ أَعۡثَرۡنَا عَلَيۡهِمۡ لِيَعۡلَمُوٓاْ أَنَّ وَعۡدَ ٱللَّهِ حَقّٞ وَأَنَّ
ٱلسَّاعَةَ لَا رَيۡبَ فِيهَآ إِذۡ يَتَنَٰزَعُونَ بَيۡنَهُمۡ أَمۡرَهُمۡۖ فَقَالُواْ
ٱبۡنُواْ عَلَيۡهِم بُنۡيَٰنٗاۖ رَّبُّهُمۡ أَعۡلَمُ بِهِمۡۚ قَالَ ٱلَّذِينَ غَلَبُواْ عَلَىٰٓ
أَمۡرِهِمۡ لَنَتَّخِذَنَّ عَلَيۡهِم مَّسۡجِدٗا ٢١ سَيَقُولُونَ ثَلَٰثَةٞ
رَّابِعُهُمۡ كَلۡبُهُمۡ وَيَقُولُونَ خَمۡسَةٞ سَادِسُهُمۡ كَلۡبُهُمۡ
رَجۡمَۢا بِٱلۡغَيۡبِۖ وَيَقُولُونَ سَبۡعَةٞ وَثَامِنُهُمۡ كَلۡبُهُمۡۚ قُل رَّبِّيٓ
أَعۡلَمُ بِعِدَّتِهِم مَّا يَعۡلَمُهُمۡ إِلَّا قَلِيلٞۗ فَلَا تُمَارِ فِيهِمۡ إِلَّا مِرَآءٗ
ظَٰهِرٗا وَلَا تَسۡتَفۡتِ فِيهِم مِّنۡهُمۡ أَحَدٗا ٢٢ وَلَا تَقُولَنَّ لِشَاْيۡءٍ
إِنِّي فَاعِلٞ ذَٰلِكَ غَدًا ٢٣ إِلَّآ أَن يَشَآءَ ٱللَّهُۚ وَٱذۡكُر رَّبَّكَ
إِذَا نَسِيتَ وَقُلۡ عَسَىٰٓ أَن يَهۡدِيَنِ رَبِّي لِأَقۡرَبَ مِنۡ هَٰذَا رَشَدٗا
٢٤ وَلَبِثُواْ فِي كَهۡفِهِمۡ ثَلَٰثَ مِاْئَةٖ سِنِينَ وَٱزۡدَادُواْ تِسۡعٗا
٢٥ قُلِ ٱللَّهُ أَعۡلَمُ بِمَا لَبِثُواْۖ لَهُۥ غَيۡبُ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضِۖ
أَبۡصِرۡ بِهِۦ وَأَسۡمِعۡۚ مَا لَهُم مِّن دُونِهِۦ مِن وَلِيّٖ وَلَا يُشۡرِكُ
فِي حُكۡمِهِۦٓ أَحَدٗا ٢٦ وَٱتۡلُ مَآ أُوحِيَ إِلَيۡكَ مِن كِتَابِ
رَبِّكَۖ لَا مُبَدِّلَ لِكَلِمَٰتِهِۦ وَلَن تَجِدَ مِن دُونِهِۦ مُلۡتَحَدٗا ٢٧



(21) Akkuma waggoota dheeraa erga isaan raffiifnee booda isaan kaasuudhaan hojii ajaa`ibsiisu kan dandeettii keenyatti akeektu isaaniif goone, warri magaalaa isaanii wareegni Rabbiin mu`uminoota tumsuuf seene dhugaa ta`uu akka baranuufi akkasumas du`aan booda kaafamuuniifi Qiyaamaan dhufuun ishee shakkii akka hin qabne akka baranuuf akka isaan arganu goone. Haalli Warra Holqaa yeroo ifa bahuufi yeroo isaan du`anu, warri isaan argan dubbii isaanii ilaalchisee maal hojjachuu qbna jechuun walfalman. Gariin isaanii: ulaa holqa isaanii irratti ijaarsa isaan golguufi isaan eegu ijaaraa. Dubbii isaanii hunda caalaa kan beeku Rabbuma. Haalli isaanii Rabbiin biratti sadarkaa adda ta`e akka qabanu argsiisa jedhan. Warra aangoo qabanu keessaa kan beekumsa hin qabne: iddoo isaanii kana irratti isaan kabajuuf isaan yaadachuuf jecha masjida (Rabbiin) itti gabbarru ijaarra jedhan.

(22) Namoonni seenaa isaanii keessa achi fagaatanu tokko tokko lakoofsa isaanii ilaalchisee: isaan sadii yeroo ta`anu sareen isaanii arfaffaadha jedhu. Gariin isaanii immoo isaan shan yeroo ta`anuu sareen isaanii jahaffaadha jedhu. Gareen lachan ragaa malee ita`innaadhaan dubbatan. Gariin isaanii immoo isaan torba yeroo ta`anu sareen isaanii saddeetaffaadha jedhu. Yaa Ergamichaa! lakkoofsa isaanii ilaalchisee Rabbiin irra beekaadha jedhi. Namoota xiqqoo Rabbiin lakkoofsa isaanii isaan barsiise malee eenyunuu isaan hin beeku. Kanaafuu lakkoofsa isaaniitis ta`ee waan isaan waliin walqabatu ilaalchisee Warra Kitaabaas ta`ee namoota kaan waliin falmii irra keessaa yoo ta`e malee hin falmin. Waa`ee isaanii ilaalchisee Gooftaa wahyii sirratti buuse qofatti hirkisii dhiisi. Waan isaan hin beekneef waa`ee isaanii ilaalchisee waan adda addaa keessa buutee eenyunuu yoo ta`e hin gaafatin.

(23) Yaa Ergamichaa! waan bor hojjachuu feete, an bor kana ni hojjadha hin jedhin. Sababni isaas bor hojjachuu keetiifi dhiisuu kee hin beektu waan ta`eef. Kun muslimoota kaanis karaa argisiisuudha.

(24) Hojjaa isaa fedhii Rabbii waliin: yoo Rabbiin jedhe bor ni hojjadha jechuun wal qabsiiftu malee. (Jalqaba) jechuu yoo dagatte (booda) 'yoo Rabbiin jedhe' jechuun Rabbiin dubbadhu. Waan kana caalaa qajeelumatti dhihoo ta`etti Gooftaan kiyya na qajeelchuun kajeela jedhi.

(25) Warri Holqaa holqa isaanii keessa waggaa dhibba sadiifi sagal (309) turan.

(26) Yaa Ergamichaa! hanga isaan holqa isaanii keessa taa`an hunda caalaa Rabbiitu beeka jedhi. Dhugumaan hanga isaan keessa turan dubbanneerra. Erga Rabbiin dubbateen booda namtokkollee dubbachuu hin danda`u. wanti Samiifi dachii keessa dhokate uumamaanis beekumsaanis kanuma Rabbii qofa. Inni waan hunda arga. Maaltu akkana akka argu isa godhe? Inni waa hunda dhagaha. Maaltu akkana akka dhagahu isa godhe? Rabbii gaditti jaalallee dhimma isaanii isaaniif too`atu hin qabanu. Murtee isaa keessatti eenyunuu itti hin qindeessu. Murteedhaan Isuma qofatu qophaa bahaadha.

(27) Yaa Ergamichaa! dubbisi. Qur`aana irraa waan sitti buufameenis hojjadhu. Jechoota isaa wanti jijjiiru hin jiru. Jechi isaa hundumtuu haqa; hundumtuu dhugaadha. Rabbii gaditti waan itti deebitu hin qabdu. Isa malees waan ittiin eegamtu hin qabdu.

**Waan keeyyattoota darban iraa fudhatamu:**

- Qabrii irratti masjidota ijaaruun, achitti salaatuun, irratti waa ijaaruun sharii`aa keenyaan hin eeyyamamu.
- Seenaa kana keessa dandeettii Rabbii irratti, du`anii kaafamuufi Rabbiin fuulduratti walitti qabamuu ilaalchisee ragaatu jira.
- Keeyyattoonni kun falmiin jaallatamaa ta`e haala gaarii ta`een falmuu akka ta`e argisiisu.
- Naamuusniifi deemsi sharii`aa wantoonni fuuladuratti ta`uuf deemanu fedhii Rabbitti kan hundaa`anu ta`u argisiisu.

وَٱصۡبِرۡ نَفۡسَكَ مَعَ ٱلَّذِينَ يَدۡعُونَ رَبَّهُم بِٱلۡغَدَوٰةِ وَٱلۡعَشِيِّ
يُرِيدُونَ وَجۡهَهُۥۖ وَلَا تَعۡدُ عَيۡنَاكَ عَنۡهُمۡ تُرِيدُ زِينَةَ ٱلۡحَيَوٰةِ
ٱلدُّنۡيَاۖ وَلَا تُطِعۡ مَنۡ أَغۡفَلۡنَا قَلۡبَهُۥ عَن ذِكۡرِنَا وَٱتَّبَعَ هَوَىٰهُ وَكَانَ
أَمۡرُهُۥ فُرُطٗا ٢٨ وَقُلِ ٱلۡحَقُّ مِن رَّبِّكُمۡۖ فَمَن شَآءَ فَلۡيُؤۡمِن وَمَن
شَآءَ فَلۡيَكۡفُرۡۚ إِنَّآ أَعۡتَدۡنَا لِلظَّٰلِمِينَ نَارًا أَحَاطَ بِهِمۡ سُرَادِقُهَاۚ
وَإِن يَسۡتَغِيثُواْ يُغَاثُواْ بِمَآءٖ كَٱلۡمُهۡلِ يَشۡوِي ٱلۡوُجُوهَۚ بِئۡسَ
ٱلشَّرَابُ وَسَآءَتۡ مُرۡتَفَقًا ٢٩ إِنَّ ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ وَعَمِلُواْ
ٱلصَّٰلِحَٰتِ إِنَّا لَا نُضِيعُ أَجۡرَ مَنۡ أَحۡسَنَ عَمَلًا ٣٠ أُوْلَٰٓئِكَ
لَهُمۡ جَنَّٰتُ عَدۡنٖ تَجۡرِي مِن تَحۡتِهِمُ ٱلۡأَنۡهَٰرُ يُحَلَّوۡنَ فِيهَا مِنۡ أَسَاوِرَ
مِن ذَهَبٖ وَيَلۡبَسُونَ ثِيَابًا خُضۡرٗا مِّن سُندُسٖ وَإِسۡتَبۡرَقٖ مُّتَّكِـِٔينَ
نصف الحزب ٣٠ فِيهَا عَلَى ٱلۡأَرَآئِكِۚ نِعۡمَ ٱلثَّوَابُ وَحَسُنَتۡ مُرۡتَفَقٗا ٣١ ۞ وَٱضۡرِبۡ
لَهُم مَّثَلٗا رَّجُلَيۡنِ جَعَلۡنَا لِأَحَدِهِمَا جَنَّتَيۡنِ مِنۡ أَعۡنَٰبٖ وَحَفَفۡنَٰهُمَا
بِنَخۡلٖ وَجَعَلۡنَا بَيۡنَهُمَا زَرۡعٗا ٣٢ كِلۡتَا ٱلۡجَنَّتَيۡنِ ءَاتَتۡ أُكُلَهَا وَلَمۡ
تَظۡلِم مِّنۡهُ شَيۡـٔٗاۚ وَفَجَّرۡنَا خِلَٰلَهُمَا نَهَرٗا ٣٣ وَكَانَ لَهُۥ ثَمَرٞ فَقَالَ
لِصَٰحِبِهِۦ وَهُوَ يُحَاوِرُهُۥٓ أَنَا۠ أَكۡثَرُ مِنكَ مَالٗا وَأَعَزُّ نَفَرٗا ٣٤



(28) Lubbuu kee warra ganamaafi waaree booda Gooftaa isaanii bifaa ibaadaafi bifa gaaffiitiin ikhlaasaan waammatanu waliin qabi. Warra kabajaa qabanu waliin taa`uu haala barbaadduun ijja kee lamaan isaan irraa achi hin ceesisin. Nama Nuti qalbii isaa irratti aguuguudhaan Nu yaadachuu irraa dagataa isa goone, kan warra iyyeeyyii ta`an bakka taa`umsaa keetii irraa akka fageessitu si ajajeefi waan lubbuun isaa feetu ibaadaa Rabbii caalchifate sanaan hin bulin. Hojiin isaas badiidha.

(29) Warra Sababa qalbii isaanii dagattuu taateen warra yaadannoo Rabbii irraa dagatoo ta`an kanaan: wanti an ittiin isinitti dhufe dhugaa dha; Rabbiin biraayyi malee ana biraa hin dhufne; jecha keessan mu`uminoota aryadhu jedhu sana kanan qeebalu hin taane; isin keessaa namni haqa kanatti amanuu fedhe mindaa isaatiin waan gammaduuf haa amanu; namni itti kafaruu barbaades haa kafaru; adaba isa eeggatuun gadduuf deema waan te`eef jedhiin. Nuti kaafiroota warra kufrii filachuudhaan lubbuu ofii miidhaniif ibidda jabaa dallaan ishee isaanitti marsite qopheessineerraaf. Ishee irraa baqachuu hin danda`anu. Dheebuu jabaa isaan quunname irraa kan ka`e bishaaniin akka birmatamuuf yoo fedhan, bishaan akkan wocee kan akka zaytaa cunqatuun isaaniif birmatama. Guddisee wocuu isaa irraa kan ka`e fuula isaanii waada. Dhugaatiin isaaniif ittiin birmatamu kun gama dhugaatiitiin fokkate. Dheebuu dabala malee dheebuu hin baasu. Balala qaama isaanii gubus hindhaamsu. Bakki taa`umsaa isaan taa`anuufi bakki jireenyaa isaan keessa jiraatanu ibidda ta`uun fokkate.

Rabbiin adabbii kaafirootaaf qopheesse yeroo dubbatee ka`u mindaa kabajamaa mu`uminootaaf qopheesse dubbachuutti seenee akkana jedhe:

(30) Isaan Rabbitti amananii hojiiwwan gaggaarii hojjatan, isaaniif mindaa guddaatu jira. Nuti hojii warra toltuu hojjatee hin balleessinu. Hinumaa mindaa isaanii odoo hin hir`isin guunnee kenninaaf.

(31) Isaan iimaanaafi hojii gaggaarii hojjachuun dubbataman, jannata yoomuu keessa jiraatantu isaaniif jira. Manneen ishee jala laggeen jannataa midhooftuutu yaati. Ishee keessatti Gumee warqee irraa ta`een babbareeffamu. Uffata magariisa hariira haphiifi yabbuu irraa hojjatame uffatu. Sireewwan babbareedduu girdoo babbareedduutiin babbareeffamterra hirkatu. Mindaan isaan kennaman waa tole; jannatni bakka isaan quphatanuufi bakka isaan jiraatanu ta`uun ishee waa tole.

Rabbiin yeroo mindaa kaafirootaafi kan mu`uminootaa dubbatee ka`u, jara lachaniifuu fakkeenya kaa`ee akkana jedhe:

(32) Yaa Ergamichaa! namoota lama kaafiraafi mu`uminaa fakkeenya isaaniif godhi. Isaan keessaa isa kaafira ta`eef oyiruu lama inaboota irraa kan ta`an isaaf goone. Oyiruu lachan nakhliidhaan marsine. Gidduu keessatti immoo mindhaan biqilchine.

(33) Oyiruun hundumtuu: tamra, inabaafi miidhaan irraa firii ishee godhatte. Womaa irraa hin hir`ifne. Baayyinaan godhatte. Oyiruu lachan akka salphaatti isaan obaasuuf jennee gidduu isaanii laga yaafne.

(34) Abbaa oyiruu lachaniitiif qabeenyaaniifi fuduraaleen kan biraatis isaaf jira. Qabeenyaa isaatiin gowwomfamee hiriyaa isaa mu`umina ta`etti akka dhagahamuu jecha haala isa haasofsiisuun: an qabeenyi sincaala; sadarkaanis sin caala; fira heddu qabaachuunis sincaala isaan jedhe.

**Waan keeyyattoota darban iraa fudhatamu:**

- Namoota gaggaarii waliin michoomuun bu`aa inni qabu, isaaniin waliin michoomuu keessa bu`aan heddu waan jiruuf haala danda`ame hundaanuu isaanii waliin michoomuufi isaan biratti argamuuf yaaluun barbaachisaa akka ta`e
- Haala qalbiin bira jiruun yaadannoo Rabbii heddummeessuun umuriifi yeroon namaa barakaa qabaachuuf sababa akka ta`e
- Rabbiin addunyaafi aakhiraatti iimaanaafi hojii gaarii irratti hundaa`ee mindaa waan kennuuf, isaan lachan mindaa argachuufis ta`ee nagaa bahuuf bu`uura ta`uu isaanii hubanna.

وَدَخَلَ جَنَّتَهُۥ وَهُوَ ظَالِمٌ لِّنَفْسِهِۦ قَالَ مَآ أَظُنُّ أَن تَبِيدَ هَٰذِهِۦٓ
أَبَدًا ٣٥ وَمَآ أَظُنُّ ٱلسَّاعَةَ قَآئِمَةً وَلَئِن رُّدِدتُّ إِلَىٰ رَبِّى لَأَجِدَنَّ
خَيْرًا مِّنْهَا مُنقَلَبًا ٣٦ قَالَ لَهُۥ صَاحِبُهُۥ وَهُوَ يُحَاوِرُهُۥٓ أَكَفَرْتَ
بِٱلَّذِى خَلَقَكَ مِن تُرَابٍ ثُمَّ مِن نُّطْفَةٍ ثُمَّ سَوَّىٰكَ رَجُلًا ٣٧
لَّٰكِنَّا۠ هُوَ ٱللَّهُ رَبِّى وَلَآ أُشْرِكُ بِرَبِّىٓ أَحَدًا ٣٨ وَلَوْلَآ إِذْ دَخَلْتَ
جَنَّتَكَ قُلْتَ مَا شَآءَ ٱللَّهُ لَا قُوَّةَ إِلَّا بِٱللَّهِ ۚ إِن تَرَنِ أَنَا۠ أَقَلَّ مِنكَ
مَالًا وَوَلَدًا ٣٩ فَعَسَىٰ رَبِّىٓ أَن يُؤْتِيَنِ خَيْرًا مِّن جَنَّتِكَ وَيُرْسِلَ
عَلَيْهَا حُسْبَانًا مِّنَ ٱلسَّمَآءِ فَتُصْبِحَ صَعِيدًا زَلَقًا ٤٠ أَوْ يُصْبِحَ
مَآؤُهَا غَوْرًا فَلَن تَسْتَطِيعَ لَهُۥ طَلَبًا ٤١ وَأُحِيطَ بِثَمَرِهِۦ
فَأَصْبَحَ يُقَلِّبُ كَفَّيْهِ عَلَىٰ مَآ أَنفَقَ فِيهَا وَهِىَ خَاوِيَةٌ عَلَىٰ
عُرُوشِهَا وَيَقُولُ يَٰلَيْتَنِى لَمْ أُشْرِكْ بِرَبِّىٓ أَحَدًا ٤٢ وَلَمْ تَكُن لَّهُۥ
فِئَةٌ يَنصُرُونَهُۥ مِن دُونِ ٱللَّهِ وَمَا كَانَ مُنتَصِرًا ٤٣ هُنَالِكَ ٱلْوَلَٰيَةُ
لِلَّهِ ٱلْحَقِّ ۚ هُوَ خَيْرٌ ثَوَابًا وَخَيْرٌ عُقْبًا ٤٤ وَٱضْرِبْ لَهُم مَّثَلَ ٱلْحَيَوٰةِ
ٱلدُّنْيَا كَمَآءٍ أَنزَلْنَٰهُ مِنَ ٱلسَّمَآءِ فَٱخْتَلَطَ بِهِۦ نَبَاتُ ٱلْأَرْضِ
فَأَصْبَحَ هَشِيمًا تَذْرُوهُ ٱلرِّيَٰحُ ۗ وَكَانَ ٱللَّهُ عَلَىٰ كُلِّ شَىْءٍ مُّقْتَدِرًا ٤٥



(35) Kaafirichi haala lubbuu isaa kufriifi of dinquun miidheen oyiruu isaa mu`umnticha argisiisuuf isaa waliin oyiruu isaatti seene. Kaafirtichi: oyiruun ati argaa jirtu kun waan barbaachisaa ta`e waanan isheedhaaf godheef ni baddi jedhee hin yaadu.

(36) Qiyaamaanis ni dhufti jedhee hin yaadu. (Addunyaan kunis) isheen jireenya itti fuftuu taateedha. Qiyaamaan dhufuun utuma dirqama ta`ee yeroon kaafamee Gooftaa kiyyatti deebifamus, kaafamiinsa kootiin booda waanan itti deebi`u kan oyiruu koo kana caalu ni argadha. Addunyaa irratti sooressa ta`uun kiyya aakhiraattis akkan sooressa ta`u na godha jedhe.

(37) Hiriyaan isaa mu`umina ta`es haala isaa waliin haasaa walitti deebisuun: Gooftaa isa abbaa kee Aadamiin biyyoo irraa uume, sana booda maniyyii irraa erga si uumeen booda nama guutuu si godhee qaama kee wal qixxeessee guutuu si godhetti kafartee? Inni kana hunda irratti danda`aa ta`e si kaasuu irrattis danda`aadha isaan jedhe.

(38) An garuu jecha ati dubbatte kana hin dubbadhu. Kanan jedhu: Inni Allaahdha. Qulqullaahe! Gooftaa kiyya isa qananii isaatiin tola nutti ooleedha. Gabbarsuu keessattis tokkollee isatti hin qindeessu.

(39) Inni isa waan fedhe hojjatuufi humna qabeessa. Kanaafuu utuma iyyeessa sii gadiifi ilmaaniinis sii gadi ta`uu kiyya agarteellee yeroo oyiruu kee seentu maaliif eenyuufuu humni hin jiru gargaarsa Rabbiitiin yoo ta`e malee jechuu dhiifte?

(40) An Rabbiin oyiruu kee kan caalu naa kennuufi oyiruu kee irrattis balaa samii irraa isheetti buusee lafa mucucaataa miilli irra hin dhaabbanne kan biqilaan irra hin jirre ta`uu

(41) Yookiin bishaan isii kan lafa keessa bade ta`ee haala kamiinuu kan ati itti qaqqabuu hin dandeenye ta`uun abdadha. Yeroo bishaan ishee lafa keessa bade isheenis ni baddi isaan jedhe.

(42) Wanni mu`umintichi jedhe ta`ee argame. Balaan oyiruu kaafirichaatti bu`e. Achin kaafirtichi haala oyiruuttiin siree isheedhaaf dameen inabaa itti marattee akka guddattuu jecha ijaarame irratti kuftee jirtuun: yaa hawwii kiyya! utuun Gooftaa kiyya tokkichatti amanee ibaadaa keessatti isa bira waa qabuu dhiisee haala jedhuun, akka isheen toltuu jecha horii irraa waan isheetti baase yaadatee gaabbii cimaadhaan harka isaa garagaggalchuutti seene.

(43) Kaafirticha kanaaf tuutni balaa isatti bu`e isa irraa deebisu hin argamneef. Tuuta isaatiin kan dhaaddataa ture immoo isa. Akka Rabbiin oyiruu isaa hin balleessine innis dhorkuu hin dandeenye.

(44) Bakka kanatti tumsi kanuma Rabbii qofa. Inni jaalallee isaa warra mu`uminoota ta`aniif gama mindaa kennuutiin isaaniif caalaadha. Inni mindaa isaaniif dirribsa. Isaaniifis itti deebii gaarii ta`aaf.

(45) Yaa Ergamichaa! warra addunyaadhaan gowwoomanuuf fakkeenya godhiif. Daftee baduufi dhabamuu ishee ilaalchisee akka rooba samii buufnu kan bishaan kanaan biqilaa adda addaa biqilchinuufi biqilaan kun caccabaa bullaahaa kan qilleensawwan caccabaa isaa fuutee bakka biraa geessituti. Sana booda laftii sun haala duraan turtetti deebiti. Rabbiin waan hunda irratti danda`aa ta`eera. Womaa isa hin dadhabsiisu. Waan fedhe fayyisee waan fedhe ajjeesa.

**Waan keeyyattoota darban iraa fudhatamu:**

- Mu`uminni tokko sooressa tokko fuulduratti of xiqqeessuu akka hin qabne, isa gorsuun, gara iimaanaatti isa qajeelchuun, tokkichummaa Rabbii akka mirkaneessuufi tolaafi galata Rabbiin itti oole akka galata galchu isa gorsuu qaba.
- Namni qabeenyi isaa yookiin ilmaan isaa yookiin wanti biraa isa ajaa`ibsiise kenna kana akkana jechuun Rabbitti hirkisuu qaba: Kun waan Rabbiin fedhe; yoo Rabbiin nama dandeessise malee dandeettiin hin jiru.
- Rabbiin gabricha tokkoof waan gaarii yemmuu yaade badii isaatiif asumaan isa adaba.
- Nama qabeenyi isaa jallachuu isaatiif sababa itti ta`e akka qabeenyi isaa badutti kadhachuun akka danda`amu

ٱلْمَالُ وَٱلْبَنُونَ زِينَةُ ٱلْحَيَوٰةِ ٱلدُّنْيَا ۖ وَٱلْبَٰقِيَٰتُ ٱلصَّٰلِحَٰتُ
خَيْرٌ عِندَ رَبِّكَ ثَوَابًا وَخَيْرٌ أَمَلًا ﴿٤٦﴾ وَيَوْمَ نُسَيِّرُ ٱلْجِبَالَ وَتَرَى
ٱلْأَرْضَ بَارِزَةً وَحَشَرْنَٰهُمْ فَلَمْ نُغَادِرْ مِنْهُمْ أَحَدًا ﴿٤٧﴾ وَعُرِضُوا۟
عَلَىٰ رَبِّكَ صَفًّا لَّقَدْ جِئْتُمُونَا كَمَا خَلَقْنَٰكُمْ أَوَّلَ مَرَّةٍۭ ۚ بَلْ زَعَمْتُمْ
أَلَّن نَّجْعَلَ لَكُم مَّوْعِدًا ﴿٤٨﴾ وَوُضِعَ ٱلْكِتَٰبُ فَتَرَى ٱلْمُجْرِمِينَ
مُشْفِقِينَ مِمَّا فِيهِ وَيَقُولُونَ يَٰوَيْلَتَنَا مَالِ هَٰذَا ٱلْكِتَٰبِ
لَا يُغَادِرُ صَغِيرَةً وَلَا كَبِيرَةً إِلَّآ أَحْصَىٰهَا ۚ وَوَجَدُوا۟ مَا عَمِلُوا۟
حَاضِرًا ۗ وَلَا يَظْلِمُ رَبُّكَ أَحَدًا ﴿٤٩﴾ وَإِذْ قُلْنَا لِلْمَلَٰٓئِكَةِ ٱسْجُدُوا۟
لِءَادَمَ فَسَجَدُوٓا۟ إِلَّآ إِبْلِيسَ كَانَ مِنَ ٱلْجِنِّ فَفَسَقَ عَنْ أَمْرِ رَبِّهِۦٓ ۗ
أَفَتَتَّخِذُونَهُۥ وَذُرِّيَّتَهُۥٓ أَوْلِيَآءَ مِن دُونِى وَهُمْ لَكُمْ عَدُوٌّۢ ۚ
ثلاثة أرباع الحزب ٣٠ بِئْسَ لِلظَّٰلِمِينَ بَدَلًا ﴿٥٠﴾ ۞ مَّآ أَشْهَدتُّهُمْ خَلْقَ ٱلسَّمَٰوَٰتِ
وَٱلْأَرْضِ وَلَا خَلْقَ أَنفُسِهِمْ وَمَا كُنتُ مُتَّخِذَ ٱلْمُضِلِّينَ عَضُدًا
﴿٥١﴾ وَيَوْمَ يَقُولُ نَادُوا۟ شُرَكَآءِىَ ٱلَّذِينَ زَعَمْتُمْ فَدَعَوْهُمْ
فَلَمْ يَسْتَجِيبُوا۟ لَهُمْ وَجَعَلْنَا بَيْنَهُم مَّوْبِقًا ﴿٥٢﴾ وَرَءَا ٱلْمُجْرِمُونَ
ٱلنَّارَ فَظَنُّوٓا۟ أَنَّهُم مُّوَاقِعُوهَا وَلَمْ يَجِدُوا۟ عَنْهَا مَصْرِفًا ﴿٥٣﴾



(46) Horiiniifi ilmaan waan addunyaa irratti ittiin babbareedanu. Horiin aakhiraatti waan Rabbiin jaallatu irratti yoo hin baafamne faayidaa hin qabu. Hojiiwwaniifi jechooni Rabbiin biratti jaallataa ta`an, gama mindaatiin faaya addunyaa keessa jiru hunda caalu. Waan ilmi namaa hawwus ni caalu. Sababni isaas qananiin addunyaa badduudha. Hojiiwwanii jechoonni Rabbiin biratti jaallatamaa ta`an immoo ni hafu.

(47) Guyyaa tulluu bakkaa kaafnu yaadadhu. dachii immoo wantoonni isheerra turan tulluuwwan, mukkeeniifi mannee waan irraa deemaniif qullaa taatee agarta. Tokkollee isaan keessaa odoo hin dhiisin uumama hunda walitti qabna.

(48) Namoonni Gooftaa kee fuuldura hiriiraan fidamu. Achiin isaan qorata. Dhugumaan akka jalqaba isin uumnetti miila duwwaa, qullaafi kan hin kittaanamne haala taataniin tokko tokkoon nutti dhuftaniittu. Dhugumaan akka hin kaafamnetti dubbataa turtan; akkasumas Nuti hojii keessan irratti mindaa isiniif galchuuf yeroofi iddoo waan isiniif hin qopheessine seetan isaaniin jedhama.

(49) Kitaabni hojii kaa`ame. isaan keessaa nama kitaaba isaa mirgaan fudhatutu jira. kan bitaadhaan fudhatus jira. Yaa namootaa! Kaafiroota waan isa keessa jiru irraa yemmuu sodaatanu agarta. Sababni isaas kufriifi badii irraa waan isa keessatti dabarfatan waan beekanuufi. Akkana jedhu: Yaa badii keenya! Yaa rakkoo nu mudatee! Maal kitaabni kun hojii keenya xiqqaas guddaas katabu malee kan hin dhiifne? Jireenya isaanii kan addunyaa irratti badii irraa waan dalagan kan barreeffame ta`ee argan. Yaa Ergamichaa! Gooftaan kee namtokkollee hin miidhu. Badii malees namtokko hin adabu. Nama isaan bules mindaa hojii isaa irraa womaa jalaa hin hir`isu.

(50) Yaa Ergamichaa! yeroo Maleykotaan sujuuda kabajaa Aadamiif godhaa jennu, ajaja Gooftaa isaaniitiin bulanii hundumtuu isaanii sujuuda godhan. Ibliis odoo hafuu. Inni jinnii irraa ture malee Maleykota irraa hin turre. Didee sujuuda irraa of guddisee. Ajaja Rabbii isaa irraayis bahe. Egaa yaa namootaa! Haala isaan diina keessan ta`aniin isaafi ilmaan isaa anaa gaditti jaalallee godhattanii qabattuu? Akkamitti diinota keessan jaalallee taasifattan? Jijjiirraa ilaalchisee hojiin kaafirootа warra bakka Rabbiin silaa jaalallee godhatanu shayxaana jaalallee godhatanii fokkate.

(51) Isaan isin Anaa gaditti jaalallee godhttan gabrootuma akka keessaniiti. Yeroon samiifi dachii uumu akka isaan bakka sanatti argamanu isaan hin goone. Hinumaa isaan hin uumamne ture. Garii isaaniis uumama garii irratti akka argamanu hin goone. Hojiiniifi uumuun dhuunfaa kiyya. Jallattoota namaafi jinnii irraa ta`an gargaaraa kanan gohadhu hin taane. An gargaartota irraa of gahaadha.

(52) Yaa Ergamichaa! guyyaa Qiyaamaa Rabbiin warra addunyaa irratti isa bira waa qaban sanaan: akka isiniif tumsanuu jecha warra addunyaatti shariika kiyya ta`uu isaanii dubbataa turtan sana waammadhaa yeroo isaaniin jedhu sana dubbadhu. Achiin isaan waaman; garuu waamicha isaanii hindhowwaanne isaaniifis hin tumsine. Gidduu warra gabbareefi gabbaramee badiisa isaan irratti walshaarrakantu jira. Innis ibidda jahannam.

(53) Mushrikoonni ibidda ijaan arganii akka keessa bu`anu guutummaan guututti mirkaneeffatan. Ishee irraa gara itti baqatanu hin arganne.

**Waan keeyyattoota darban iraa fudhatamu:**

- Garbichi tokko hojiiwwan gaggaarii haftuu ta`an baayyifachuu qaba. Isaanis hojiiwwan yookiin jechoota gaggaarii aakhiraadhaaf hafanuudha.
- Garbichi tokko cinqii Qiyaamaa yaadachuu qaba. Cinqii guyyaa kanaa irraayi nagaa ta`ee jannataafi qananii Rabbiitiin akka milkaa`uu jecha hojii (gaarii) hojjachuu qaba.
- Rabbiin abbaa keenyaafi ilma namaa hunda Maleykonni sujuuda kabajaa akka isaaf godhanu ajajuun isaan kabajeera.
- Keeyyattoonni kun shayxaana diina godhatanii qabachuutti nama kakaasu.

وَلَقَدْ صَرَّفْنَا فِي هَٰذَا الْقُرْآنِ لِلنَّاسِ مِن كُلِّ مَثَلٍ ۚ وَكَانَ
الْإِنسَانُ أَكْثَرَ شَيْءٍ جَدَلًا ﴿٥٤﴾ وَمَا مَنَعَ النَّاسَ أَن يُؤْمِنُوا
إِذْ جَاءَهُمُ الْهُدَىٰ وَيَسْتَغْفِرُوا رَبَّهُمْ إِلَّا أَن تَأْتِيَهُمْ سُنَّةُ
الْأَوَّلِينَ أَوْ يَأْتِيَهُمُ الْعَذَابُ قُبُلًا ﴿٥٥﴾ وَمَا نُرْسِلُ الْمُرْسَلِينَ
إِلَّا مُبَشِّرِينَ وَمُنذِرِينَ ۚ وَيُجَادِلُ الَّذِينَ كَفَرُوا بِالْبَاطِلِ
لِيُدْحِضُوا بِهِ الْحَقَّ ۖ وَاتَّخَذُوا آيَاتِي وَمَا أُنذِرُوا هُزُوًا ﴿٥٦﴾
وَمَنْ أَظْلَمُ مِمَّن ذُكِّرَ بِآيَاتِ رَبِّهِ فَأَعْرَضَ عَنْهَا وَنَسِيَ
مَا قَدَّمَتْ يَدَاهُ ۚ إِنَّا جَعَلْنَا عَلَىٰ قُلُوبِهِمْ أَكِنَّةً أَن يَفْقَهُوهُ
وَفِي آذَانِهِمْ وَقْرًا ۖ وَإِن تَدْعُهُمْ إِلَى الْهُدَىٰ فَلَن يَهْتَدُوا إِذًا
أَبَدًا ﴿٥٧﴾ وَرَبُّكَ الْغَفُورُ ذُو الرَّحْمَةِ ۖ لَوْ يُؤَاخِذُهُم بِمَا كَسَبُوا
لَعَجَّلَ لَهُمُ الْعَذَابَ ۚ بَل لَّهُم مَّوْعِدٌ لَّن يَجِدُوا مِن دُونِهِ
مَوْئِلًا ﴿٥٨﴾ وَتِلْكَ الْقُرَىٰ أَهْلَكْنَاهُمْ لَمَّا ظَلَمُوا وَجَعَلْنَا
لِمَهْلِكِهِم مَّوْعِدًا ﴿٥٩﴾ وَإِذْ قَالَ مُوسَىٰ لِفَتَاهُ لَا أَبْرَحُ حَتَّىٰ
أَبْلُغَ مَجْمَعَ الْبَحْرَيْنِ أَوْ أَمْضِيَ حُقُبًا ﴿٦٠﴾ فَلَمَّا بَلَغَا مَجْمَعَ
بَيْنِهِمَا نَسِيَا حُوتَهُمَا فَاتَّخَذَ سَبِيلَهُ فِي الْبَحْرِ سَرَبًا ﴿٦١﴾



(54) Dhugumaan kitaaba Muhammad (saw) irratti buufame kana keessatti akka gorfamanuuf jecha fakkeenyoota hunda irraayyuu adda adda baafnee dubbanneerra. Garuu irra baayyeen namaa keessumaayyuu kaafirri dhugaadhaan malee falmii guddisu. (55) Maaltu gidduu kaafiroota warra didaa ta`aniifi gidduu waan Muhammad (saw) Rabbiin biraa fidetti amanuu golge? Ammas maaltu giddu isaaniitiifi gidduu badii isaanii dhiifama Rabbirraa barbaaduu dhorke? Dhugumaan Qur`aana keessatti ragaaleen ifa galtuu taates isaanitti dhufteetti. wanti isaan dhorke balaan ummata duraanii irratti bu`e akka isaan irrattis bu`u barbaadu isaaniitiifi balaa isa ittiin sodaachifaman sana ijaan arguu barabaadu isaaniiti. (56) Ergamoota keenya keessaa nama erginu warra iimaanaafi ibaadaa qabanu kan gammachisu, warra kufriifi badii dalaganu immoo kan sodaachisu taasifnu malee hin ergine. Qalbii tokko qajeeluma irratti kakkaasuuf dandeetti hin qabanu. Warri Rabbitti kafaran ragaan ifa isaaniif galuu waliin soba isaaniitiin haqa Muhammad (saw) irratti bu`e dabsuuf jecha ergamootaan falmu. Qur`aanaafi waan ittiin sodaachifaman kan kolfaafi kan qoosaa taasifatan. (57) Nama keeyyattoota Rabbiitiin yaadachiifamee adabbii irraa akeekkachiisa isa keessa jiru giroo dhabee kufriifi badii irraa waan duraan dabarse irraanfatee isheedhaan gorfamuu irraa garagale caalaa namni badii raawwate tokkollee hin jiru. Nuti qalbii nama kanaan ibsamee irratti aguuggii Qur`aana hubachuu irraa isaan dhorku taasifneerra. Gurra isaanii irrattis akka isa hin dhageenye duudina keenye. Kanaafuu dhageetti qeebaluu hin dhagahanu. Hanga aguuggiin qalbii isaanii irra jiruufi gurra isaanii irraa duudinni jirutti gara iimaanaatti isaan waamtus gonkumaa waamicha kee hin qeebalanu. (58) Yaa Ergamichaa! Gooftaan kee badii gabroota isaa kan warra tawbatanii kan akkan dhiisuudha. Abbaa rahmata bal`aati. Rahmata isaa irraa kan ka`e akka tawbatanuu jecha warra badii dalaganuuf balaa isaan irraa tursiisa. Rabbiin warra badii dalaganu kana odoo kan adabu ta`ee silaa addunyaa irratti balaa dafee isaaniitti fida ture. Garuu Inni kan akkan obsuufi akkan mararfatu waan ta`eef akka isaan tawbatanuu jecha balaa isaan irraa qabe malee yoo isaan hin tawbatin guyyaaniifi barri daangeeffamaan kan isaan kufriifi diddaa isaaniitiif mindaa itti galfamanu jiradha. (guyyaa sana) Rabbiin gaditti waan itti siqanu gonkumaa hin qabanu. (59) Gandi kaafiraa kan isinitti dhihoo taate kun kan akka ummata Huud, Saalihiifi Shu`ayib yeroo isaan kufriifi badiidhaan lubbuu ofii miidhanu isaan balleessine. Badiisa isaaniitiifis yeroo daangeeffamaa taasifne. (60) Yaa Ergamichaa! yeroo Muusaan tajaajilaa isaa Yuusha`i Ilma Nuunin: bakka galaanni lachan itti walxuqu hangan gahutti yookiin hangan gabricha gaarii tokko argee isa irraa baradhutti bara dheeraa deemuu irraa hin dhaabbadhu yeroo isaan jedhu yaadadhu. (61) Deemanii yeroo bakka galaanni lachan itti walxuqu gahanu, qurxummii isaanii galaadhaaf qabatan irraanfatan. Rabbiin qurxummiittii fayyise. Achiin galaana keessa akka boollaa godhatee deeme. Bakka sanaan qurxummii sanaa waliin bishaan walitti hin deebine.

**Waan keeyyattoota darban iraa fudhatamu:**

- Qur`aana kana keessa karaan beekumsa bu`aa qabuufi milkuu cita hin qabnetti ittiin gahanu akkasumas karaan waan hamaa ta`e hunda irraa ittiin eegamanu isa keessa waan jiruuf Qur`aanni kun guddina, kabajaafi kan waan hunda of keessatti qabate ta`uu isaa argisiisa.
- Beekumsaafi marartee isaa irraa kan ka`e sobdoota warra sobaan haqa falmanu kuffisuun isaa, akka haqni ifa galuufi sobni akka badaa ta`e ibsuuf sababa guddaadha.
- Keeyyattoota kana keessa nama haqa erga bareen booda dhiise, gidduu isaafi gidduu haqaa golgamuu akka danda`uufi booda (amanuun) akka isaaf hin danda`amne sodaachisuutu jira. Kana caalaa wanti nama sodaachisu maaltu jira.
- Sadarkaa beekumsi qabuufi isaaf jecha manaa bahuun akka jiru, utuma karaan isaanii fagoo ta`eellee ulamootaafi namoota sadarkaa qabanu waliin walgahuuf yaalii gochuun barbaachisaa akka ta`e
- Jechi ‘huut’ jedhu qurxummii guddaafis xiqqoofis akka itti fayyadamamu, Qur`aana keessa huut, nuun, lahmu-xariyyi kan jedhu malee jechi samak jedhu akka hin jirre

فَلَمَّا جَاوَزَا قَالَ لِفَتَىٰهُ ءَاتِنَا غَدَآءَنَا لَقَدْ لَقِينَا مِن سَفَرِنَا
هَٰذَا نَصَبًا ٦٢ قَالَ أَرَءَيْتَ إِذْ أَوَيْنَآ إِلَى ٱلصَّخْرَةِ فَإِنِّى نَسِيتُ
ٱلْحُوتَ وَمَآ أَنسَىٰنِيهُ إِلَّا ٱلشَّيْطَٰنُ أَنْ أَذْكُرَهُۥ ۚ وَٱتَّخَذَ سَبِيلَهُۥ
فِى ٱلْبَحْرِ عَجَبًا ٦٣ قَالَ ذَٰلِكَ مَا كُنَّا نَبْغِ ۚ فَٱرْتَدَّا عَلَىٰٓ ءَاثَارِهِمَا
قَصَصًا ٦٤ فَوَجَدَا عَبْدًا مِّنْ عِبَادِنَآ ءَاتَيْنَٰهُ رَحْمَةً مِّنْ عِندِنَا
وَعَلَّمْنَٰهُ مِن لَّدُنَّا عِلْمًا ٦٥ قَالَ لَهُۥ مُوسَىٰ هَلْ أَتَّبِعُكَ عَلَىٰٓ أَن
تُعَلِّمَنِ مِمَّا عُلِّمْتَ رُشْدًا ٦٦ قَالَ إِنَّكَ لَن تَسْتَطِيعَ مَعِىَ
صَبْرًا ٦٧ وَكَيْفَ تَصْبِرُ عَلَىٰ مَا لَمْ تُحِطْ بِهِۦ خُبْرًا ٦٨ قَالَ
سَتَجِدُنِىٓ إِن شَآءَ ٱللَّهُ صَابِرًا وَلَآ أَعْصِى لَكَ أَمْرًا ٦٩ قَالَ
فَإِنِ ٱتَّبَعْتَنِى فَلَا تَسْـَٔلْنِى عَن شَىْءٍ حَتَّىٰٓ أُحْدِثَ لَكَ مِنْهُ ذِكْرًا
٧٠ فَٱنطَلَقَا حَتَّىٰٓ إِذَا رَكِبَا فِى ٱلسَّفِينَةِ خَرَقَهَا ۖ قَالَ أَخَرَقْتَهَا
لِتُغْرِقَ أَهْلَهَا لَقَدْ جِئْتَ شَيْـًٔا إِمْرًا ٧١ قَالَ أَلَمْ أَقُلْ إِنَّكَ
لَن تَسْتَطِيعَ مَعِىَ صَبْرًا ٧٢ قَالَ لَا تُؤَاخِذْنِى بِمَا نَسِيتُ وَلَا
تُرْهِقْنِى مِنْ أَمْرِى عُسْرًا ٧٣ فَٱنطَلَقَا حَتَّىٰٓ إِذَا لَقِيَا غُلَٰمًا فَقَتَلَهُۥ
قَالَ أَقَتَلْتَ نَفْسًا زَكِيَّةًۢ بِغَيْرِ نَفْسٍ لَّقَدْ جِئْتَ شَيْـًٔا نُّكْرًا ٧٤



(62) Bakka kana yemmuu darbanu Muusaan kaadima isaatiin: dhugumaan deemsa keenya kana irraa dadhabbiin cimaa nurra gaheera waan ta`eef ciree keenya nuu kenni jedheen.

(63) Mucaanis: yeroo dhakaa biratti boqonnu waan ta`e agartee? Dubbii qurxummii sitti himuun dagadhe. Sitti himuu immoo wanti na dagachiise shayxaana malee hin jiru. Dhugumaan qurxummichi lubbuu godhatee haala nama ajaa`ibuun galaana keessa kute jedhe.

(64) Muusaan kaadima isaatiin: kana barbaadaa turre inni mallattoo bakka gabrichi gaarii jiruuti jedhe. Hanga dhakaa sana bira qaqqabanutti akka karaa irraa hin dabnee jecha mallattoo faana isaanii hordofaa gara qurxummiittiin itti seentetti deebi`an.

(65) Bakka qurxummiin itti bade yeroo gahanu gabricha tokko kan gabroota keenya warra gaggaarii irraa ta`e argan. Innis khadiri (as). Rahmata Nu biraa ta`e isaaf kennine. Beekumsa Nu biraa ta`es isa barsiifne. Namoonni isa hin arganu. Seenaan kunis waa`ee isaa dubbatti.

(66) Muusaan haala of gadi qabeen suutaan: beekumsa irraa waan Rabbiin si barsiise waan gara haqatti ittiin qajeelamu akka na barsiiftuu jecha si hordofuu? Jedheen.

(67) Khadir akkana jedheen: Beekumsa si bira jiru wajjin waan wal hin simneef beekumsa kiyya irraa waan argitu irratti hin obsitu jedheen.

(68) Waan hojjatamuuf odoo hin beekin akkamitti gochawwan irraa waan argitutti obsa qabaatta? Ati beekumsa qabdu irratti hundooftee murteessita waan ta`eef (jedhe).

(69) Muusaanis: yoo Rabbiin jedhe hojiiwwan sirraa argu irratti obsaa ta`uu kiyya agarta. Waan itti na ajajje tokkollee hin faallessu jedheen.

(70) Khadir Muusaadhaan: egaa yoo na hordofte waan narraa argitu ilaalchisee hangan ofii kiyyaa sii ibsutti na hin gaafatin jedhe.

(71) Kana irratti ergaa walii galanii booda qarqara galaanaa qabatanii hanga doonii argatanutti deeman. Achiin kabajaa Khadir jecha kaffaltii malee doonii yaabbatan. Achiin Khadir xawlaa doonii keessaa tokko buqqisee bakka sana banaa godhe. achiin Muusaan Khadiriin: namoota kaffaltii malee tolaan nu fe`an haa dhumanu jettee doonii isaanii cabsitee?. Dhugumaan dubbii cimaa hojjatte edheen.

(72) Khadir Muusaadhaan: waan narraa argitu irratti obsa hin qabaattu hin jennee? Jedheen.

(73) Muusaanis Khadiriin: waanan waadaa sii seene irraanfiin dhiisuu gootin na hinqabin (natti hin dallanin) dubbiis natti dhiphistee natti hin jabeessin jedhe.

(74) Erga doonii irraa bu`anii booda qarqara galaanaa qabatanii deeman. Achiin mucaa tokko kan ijoollee wajjin xabatu argan. Achiin Khadir isa ajjeese. Achiin Muusaan Khadiriin: lubbuu qulqulluu kan dargaggummaa hin gahin badii tokko malee ajjeeftee? Dhugumaan dubbii jibbamaa hojjatte jedhe.

**Waan keeyyattoota darban iraa fudhatamu:**

- Namni nama tajaajilu tokko waan barbaadamu akka godhuu jecha colleefi gamna ta`uu akka qabu, gargaarsi nama tokkoof godhamu haala inni waan itti ajajame sana raawwateen akka ta`e, namni ajajaj Rabbiitiin bule gargaarsa namni biraa hin arganne akka argatu
- Naamuusa barsiisaa waliin qabatamuu qabuufi barataan isaa waliin yeroo haasa`u suutaan ta`uu akka qabu

Irraanfiin kan nama adabsiisu akka hin taane; dirqama tokko kan namarra kaa`u akka hin taaneefi murteedhaanis kan wal hin qabanne akka ta`e

- Namni barumsaan sadarkaa guddaa qabu tokko gosa barumsaa irraa waan hin beekne tokko nama beeku irraa barachuu akka qabu utumallee namni isa barsiisu kun barumsaan sadarkaa baayyeedhaan isaa gadi ta`eellee
- Beekumsaafi galata irraa waan kana malee jirus Rabbitti hirkisuun, kana mirkaneessuuniifi irratti Rabbiin galateeffachuun barbaachisaa akka ta`e